Hakikat Kitabevi Toleo Namba 5

# ELIMU ZENYE MANUFAA

Ahmed Cevdet Paşa

Toleo la Kituruki lilitolewa na
**Hüseyn Hilmi Işık**

**TOLEO LA KWANZA**




**Hakikat Kitabevi**
Darüşşefeka Cad. 53/A P.K.: 35
**34083** Fatih-ISTANBUL/TURKEY
Tel: 90.212.523 4556–532 5843 Fax: 90.212.523 3693
http://www.hakikatkitabevi.com
e-mail: info@hakikatkitabevi.com
MWEZI WA NNE, 2024

# ELIMU ZENYE MANUFAA

## UTANGULIZI

***Tuanze kitabu kwa Bismillahi***
***Jina la Allah, ndiye mlinzi aliye bora***
***Neema zake hazipimiki wala hazihesabiki***
***Mola mwenye huruma nyingi, mwenye kupenda na kusamehe***

Allahu taala kutokana na huruma zake kwa watu wote hapa duniani, basi amewaumbia na kuwashushia vitu vyenye faida..Wale waumini ambao watatubia wakiwa bado wako duniani,basi hata kama dhambi zao zitakuwa ni za ukubwa gani, hawa wafikapo akhera kwa uhakika kabisa dhambi zao watasamehewa. Wale ambao wamekufa bila ya kuleta toba na ikathibiti kwao kuingia motoni miongoni mwa waumini, basi wale awatakao atawasamehe na kuwaingiza peponi. Ni yeye pekee aliyeumba kila chenye roho na kukifanya kiendelee kuwepo kila muda, pamoja na kuvilinda vyote na madhara na vitisho. Nami ninaanza kuandika kitabu hiki kwa kujikinga kwa jina tukufu la Allah mwenye sifa hizo tulizozitaja.

Shukrani zote zinamstahikia Allahu taala. Swala na salamu ziwe juu ya Mtume wa Allah. Dua zenye kheri ziwe juu ya watu wa nyumbani kwake walio wasafi na masahaba wake, radhi za Allah ziwe juu yao walio waadilifu na wakweli.

Hawakukosea wale waliosema **“Dunia ni mapambano”**. Ni mapambano dhidi ya joto kali la kiangazi na baridi kali la theluji katika msimu wa baridi, nguvu zake za kimaumbile na uovu wa watu. Tunapambana dhidi ya silaha za kimaanawy ambazo ni hila na uzushi wa makafiri bali pia uvamizi wa silaha za kutengeneza. Ili kuweza kupambana na adui yako ,lazima adui umfahamu vizuri, venginevyo unaweza ukaleta madhara kwa jirani na rafiki yako hali ya kuwa unadhani ndio unajilinda nafsi yako.Vitu vya lazima vya kumpa binadamu maisha ya raha huitwa **mali** na **milki**. Kuanzia sindano na uzi hadi kufikia nyumba na majengo makubwa, vyote hivyo ni mali. Allahu taala ameruhusu baadhi ya watu na baadhi ya jamii watumie baadhi ya mali. Hiyo mali hufaidika nayo yeye,mkewe,watoto wake, jamaa zake na majirani zake. Kila mtu hutumia mali na milki yake kwa kiasi kile tu ambacho Allahu taala ameruhusu. Haijuzu kutumia ziada ya

kilichoruhusiwa au kutumia mali ya mtu mwengine. Kuna msemo mashuhuri usemao “Usighururike kwa mali na milki ukasema hakuna zaidi yangu. Upepo mkali unaweza kuvuma ukavipeperusha kama majani ya kulishia wanyama”. Mali na milki vinavyokuja kwa njia ya haram navyo huitwa **dunia** ikiwa na maana ni haram na makruh zenye kuleta madhara. Kitu fulani kuwa ni chenye faida au hasara, huweza kuelezwa katika vitabu kwa njia tofauti. Upambanuzi wa mambo haya umefanywa vyema kabisa na Allahu taala.

Mambo yaliyoamrishwa na Allahu taala huitwa **Fardhi** na yale aliyoyakataza huitwa **Haram**. Amri za Mtume huitwa **Sunna** na makatazo yake huitwa **Makruh**. Manne haya kwa ujumla wake ndio **Uislam**. Dalili ya kuwa na imani katika moyo ni kule kuyapenda na kuyakubali maamrisho ya Uislam. Iwapo mtu atalichukia jambo, hata kama la sunna, basi imani hupotea na huwa kafiri. Iwapo mtu atakuwa na imani ila akaacha kufuata hukumu lau moja ya Uislamu basi huyo huwa **Fasik**. Kutofuata maamrisho ya Uislam ni dhambi. Makafiri wataingizwa motoni milele ila mafasik wataingizwa motoni kwa kiasi ya dhambi zao, hatimae wataingizwa peponi. Yule aliyeamini na akatekeleza hukumu za Uislam huyo huitwa mja mwema. Wale wanaoishi mbali na jamii za watu, kwenye milima au majangwani, ikawa hawakufikiwa kabisa na habari za dini na Uislam basi hao hawatoitwa makafiri wala mafasik. Siku ya kiama baada ya kumalizika kuhesabiwa baina yao, hawatoingizwa motoni wala peponi. Watafanywa watoweke kama itakavyokuwa kwa wanyama. Dini hii ya Uislam itokayo kwa Allahu taala ni neema kubwa kwani huleta furaha na utulivu. Wale ambao watashindwa kuifahamu neema hii watapambana na adhabu yake.

Kila muislam ana wajibu wa kusimamisha **swala** tano kila siku. Kusimamisha swala tano ni dalili ya kuwepo imani katika moyo. Yule asieamini swala huwa **kafiri**. Wale wenye kuamini dini zilizoharibiwa ambazo asili yake zilishushwa kutoka mbinguni (watu wa kitabu) huitwa **makafiri wenye kitabu**. Wale wasioamini dini za mbinguni huitwa makafiri washirikina. Baadhi ya makafiri wa kiyahudi na wengi wa makafiri wa kikristo ni washirikina. Tunaweza kusema kwa ujumla kwamba hivi sasa hapa duniani hakuna kafiri ambae si mshirikina. Wale waislam ambao wameyafahamu kimakosa maneno ya Muhammad "alayhis-salaam" hivyo wakayaelezea kimakosa hao huitwa **waislam wenye Bid’a**. Mashia na wahabi ni waislam wenye bid’a. Miongoni mwa hawa,wale ambao watakanusha alau neno moja la Muhammad “swallallahu alayhi wasallam”, basi hao huwa makafiri. Wale ambao

wanaamini maneno ya Muhammad “swallallahu alayhi wasallam” bila ya kuyafanyia mabadiliko yoyote hao ndio **Ahlu sunna** na ndio waislam wa kweli. Mkuu wa kundi hili la waislam wa uhakiki ni Imam **Adham Abu Hanifa Nuuman bin Thabit**. Katika utekelezaji wao wa ibada hawa ahlu sunna ambao ndio waislam wa uhakika, wamegawika katika madhehebu manne **(Hanafi, Shafii, Malik na Hanbal)**. Madhehebu haya manne yanatambulika kuwa ni ndugu na watu wake huswali katika jamaa moja. Waislam hawa wa uhakika wasizingatiwe pamoja na wale waislam waovu wenye bid’a. Watu wa bid’a wanauvunja Uislam kupitia ndani. Alhamdulillah waislam wengi waliopo duniani leo ni wale walio katika njia sahihi ya madhehebu ya **ahlu sunna**. Wale walio katika njia mbovu, wahabi na mashia wamepungua.

Watu wenye kujinasibu na Uislam wanagaiwa katika makundi matatu. Kundi la kwanza ni wale walio katika njia ya masahaba ambao ndio waislam wa kweli. Hawa ni **ahlu sunna** au **masunni** na ndilo kundi lililo okoka na moto **(firqa najiya)**. Kundi la pili ni lile lenye uadui na masahaba. Hawa ni **Rafidhi** na **Shia** nao ni makundi yaliyopotea **(Firqa dhalla)**. Kundi la tatu ni kundi lenye uadui na sunni na shia. Hawa huitwa **Wahabi** au **Najdi** kwa sababu walijitokeza mwanzo katika mji wa Najdi huko Saudi arabia. Kundi hili huitwa **Firqatu mal’una**. Hawa wamewaita waumini washirikina. Haya yameandikwa katika vitabu vyetu viitwavyo **“Kiama na Akhera”** na **“Se’adeti abadiye”**. Yoyote mwenye kumnasibisha muislam na ukafiri amelaaniwa na Mtume wetu. Waliowagawa waislam katika makundi haya matatu ni Waingereza pamoja na Wayahudi. Kuna maelfu ya vitabu thamini vilivyoandikwa ambavyo vinaelezea imani na mafunzo sahihi ya Uislam. Vitabu hivi vimefanyiwa tarjama na kuenezwa katika nchi mbali mbali. Wanazuoni walioandika vitabu hivi sahihi ndio **wanazuoni wa ahlu sunna** Allah awawie radhi wote kwa ujumla wao. Kinyume na wanazuoni hawa kuna wengi ambao wameangukia kufuata hawaya za nafsi zao, wenye uoni mfupi, wajinga walionunuliwa na Waingereza kwa tamaa ya pesa na vyeo, wenye kuipiga vita njia ya Uislam yenye mwangaza, wenye kuwapaka matope wanazuoni wa ahlu sunna, wenye kujaribu kuubadilisha Uislam na kuwahadaa waislam. Mapambano kati ya waislam na hili kundi lisilo na dini yamekuwepo kila karne na yataendelea hadi siku ya Kiama. Hiyo ni katika irada ya Allahu taala tangu azali.

Wanazuoni wa ahlu sunna wamechukua elimu yao yote kutoka kwa masahaba ambao nao walichukua kutoka kwa Mtume sallallahu alayhi wasallam. Masahaba wakarimu walisafiri kuelekea miji mbali mbali

kueneza Uislam, hivyo hawakupata muda wa kushika kalamu na kuandika vitabu. Baadhi ya wanazuoni waliokuja baada ya miaka mia mbili, waliichanganya elimu ya dini na uoni wao binafsi, maoni ya elimu za sayansi ya wakati hao na fikra za wanafalsafa wakongwe. Matokeo yake yakapatikana makundi sabini na mbili ya **bid'a**. Mayahudi na Waingereza walikuwa na athari kubwa katika kuasisiwa kwa makundi haya ya bid'a.

Iwapo mtu atafata hawaya za nafsi yake na akawa na moyo mchafu basi ataingia katika Jahannam bila ya kujali yuko kundi gani. Kila muislam anatakiwa kuleta "**La ilaha illallah"** nyingi ili kuitakasa nafsi na ukafiri na uovu wa kiasili (tazkiyatu nafsi) pia anatakiwa kuleta **istighfar (Astagfirullah)** nyingi ili kuitakasa nafsi na ukafiri na uovu unaotokana na shetani, marafiki wabaya na vitabu viovu vyenye madhara. Dua za mja mwenye kufata hukumu za Uislam, kwa uhakika hutakabaliwa. Wale wasioswali, wanawake wanaotembea bila stara, wale wenye kuangalia sehemu za utupu zawatu wengine,wanaokula na kunywa vya haramu, hawa wote wamegeuka matakwa ya Uislam hivyo dua zao hazitakabaliwi.

Waislam wako wa aina mbili. Khawas (wenye elimu) na Awam (wasio na elimu). Katika kitabu kilichoandikwa kwa kituruki kiitwacho **"Durr-i Yekta"** imesemwa Awam ni wale watu wasiojua asili na misingi ya elimu ya sarf, nahwi na fasihi. Hawa hawawezi kuvifahamu vitabu vya fik'hi na vile vya fat'wa.Hawa ni fardhi kwao kuuliza na kujifunza kuhusu imani na ibada kutoka kwa wanazuoni wa ahlu sunna. Katika vitabu viitwavyo **"Zahire"** na **"Tarhaniyye"** imeelezwa kwamba jambo la lazima la awali kabla ya yote ni kujifunza masharti ya imani na itikadi ya ahlu sunna. Kutokana na umuhimu huu ndio maana mwanazuoni mkubwa, ambae alikuwa ni gwiji wa elimu za dhahir na batin aitwae Abdulhakim Efendi rahmatullahi alayhi[1] karibu namauti yake alisema "Kwa kadri ya miaka thalathini, katika misikiti ya Istanbul, nilikuwa nikielezea imani, itikadi ya ahlu sunna na maadili mema ya Uislam tu". Kwa hivyo na sisi vile vile katika vitabu vyetu vyote tumejikita zaidi katika kuelezea itikadi ya ahlu sunna, maadili mema ya Uislam na wajibu wa kumtendea wema kila mtu na kuhudumia na kusaidia dola. Hatuyaungi mkono maandiko ya majahili wa dini na wale wasio madhehebu (wazandik) ambao wanahamasisha kupingana na dola, kuleta uhasama baina ya ndugu na kusababisha mgawanyiko. Mtume "swallallahu alayhi wasallam" anasema **"Dini iko chini ya vivuli vya**

[1] Sayyid Abdulhakim Arvasi alifariki Ankara mwaka 1362 (1943 m.).

**upanga"** akimaanisha kuwa waislam wataishi kwa utulivu chini ya utawala wa dola na kanuni. Dola inapokuwa na nguvu raha na utulivu vinazidi. Hivyo wale waislam wanaoishi katika nchi za kikafiri kama Amerika na nchi za Ulaya, ambao wanaishi kwa raha na kuweza kutekeleza majukumu yao ya kidini, wanatakiwa wasivunje sheria za nchi wala wasisababishe fitna au kutumika dhidi ya serikali hizo zinazowapa uhuru huo. Wanazuoni wa ahlu sunna hayo ndiyo waliyoamrisha. Mwanazuoni wa ahlu sunna ni yule ambae anatokana na moja kati ya madhehebu ,manne.

**Tanbihi:** Katika sehemu mbali mbali za dunia kuna mandhari tofauti ambazo binadam hatosheki kuzitazama. Je hivi vimejileta vyenyewe?. Kila kimoja kiko kwa kipimo na nidhamu kana kwamba vyote vimezalishwa na mashine moja. Vitu vyote vinawiana na kanuni za fizikia, kemia bayolojia na astronomi. Hasa hasa nidhamu na mpangilio wa maumbile ya binadamu. Uwiano wa utendaji kazi wa viungo vilivyomo katika mwili wa binadamu ambavyo hufanya kazi kama sehemu ya mashine moja huwashangaza wale wataalam wanaojua. Hata kafiri mashuhuri wa kiingereza aitwae Darwin alisema "Wakati ninapoangalia nidhamu na ustadi mkubwa uliopo katika utendaji kazi wa jicho, huwa ninapata mshangao mkubwa" Viumbe vyote vinafuata kanuni maalum ambazo hazibadiliki. Kutokana na haya wale wenye dini ndio husema lazima yuko muumbaji, mwenye kuumba na alie na ujuzi. Wale makafiri wasioamini dini yoyote wao wanasema kuwa vitu vyote vimetokea tu kwa sudfa. Muumbaji anatoa habari kupitia mitume na anasema **"Vitu vyote nimeviumba mimi. Mkiniamini nitakuingizeni peponi. Nitakupeni neema zisizo kifani. Furaha na ladha nzuri zisizo na mwisho. Ama wale watakaowakana mitume yangu nitawaingiza katika Jahannam milele"**. Hata kama tuseme hakuna pepo wala moto, na kwamba wale walioamini mitume kumbe walihadaika bure, basi pia hili halitakuwa na madhara yoyote kwa watu hawa baada ya kufa. Lakini je kama itakuwa haya wanayoyasema mitume ni ya kweli?. Wale wasioamini na wale wenye kuyabadilisha mafunzo ya mitume hao waelewe kuwa watakwenda kuungua milele.

Katika kila pembe ya nchi yetu hii, wanazuoni wetu wote wamefuata na kuitetea njia hii ya ahlu sunna. Wale majahili ambao hawajasoma vitabu vya wanazuoni wa ahlu sunna au wamevisoma lakini hawakufahamu, pamoja na kuandika kwao na kusikika wakizungumza, maneno yao yaliyayushwa na imani thabiti na udugu wenye nguvu ulio baina ya watu. Hivyo maneno yao hayakuacha athari

yoyote katika jamii bali yalidhihirisha tu kwamba watu hao ni majahili wanaofaa kuonewa huruma.

Wale wanaofuata njia mbovu yenye nia ya kuwagawa waislam, wamekuwa wakiwatia dosari wanazuoni wa ahlu sunna na wakubwa wa kisufi rehema za Allahu taala ziwe juu yao wote.Wanazuoni wa ahlu sunna wamekuwa wakiwajibu watu hawa kila inapohitajika na wameweza kuilinda maana sahihi ya yale aliyoyatoa Mtume sallallahu alayhi wasallam katika Kur-an karim ili isibadilishwe. Sisi katika kitabu chetu hiki tutaipambanua njia ya haki ili isichanganyike na ile ya batil. Tunaomba dua kwa Allahu taala awawezeshe wasomaji wetu thamini, wale wenye akili timamu na nia safi, wazingatie yale yaliyo katika kitabu chetu hiki, watoe hukumu ya uadilifu,na washikamane na njia sahihi iliyooneshwa kitabuni humu, wajiepushe na uongo, uzushi na uovu na kwa namna hiyo waweze kuokoka na kuanguka kwenye balaa la milele.

Katika kitabu chetu hiki yale maelezo yaliyoengezwa baadae yameekwa ndani ya mabano haya **[ ].** Maelezo hayo yote yamechukuliwa kutoka vitabu vyenye kuaminika.

| **Mwaka wa miladi** | **Hijri shamsi** | **Hijri kamari** |
|---|---|---|
| **2001** | **1380** | **1422** |

**NENO LA UTAKASO**

**"Sub'hanallahi wa bihamdihi, sub'hanallahil adhim"**.Neno hili la utakaso atakaelisema mara mia asubuhi na jioni atasamehewa madhambi yake. Atahifadhiwa asianguke kwenye dhambi mara nyengine. Dua hii imeandikwa katika kitabu cha **"Maktubat Tercemesi"** barua ya 307 na 308. Pia hupelekea kuondokewa na matataizo yote.

### SEHEMU YA KWANZA

# MA'ALUMATI NAFI'A
# (ELIMU YENYE MANUFAA)

Sehemu ya kwanza ya kitabu chetu imeandikwa na Ahmed Cevdet Pasha. Kurasa zake kwa ujumla ni ishirini na moja. Muandishi huyu ameandika kitabu kiitwacho **“Mecelle”** ambamo aliweka kanuni za hukmu za Kur-an karim, pia aliandika kitabu kilichotoa huduma kubwa kwa Uislam chenye juzuu kumi na mbili, ambacho ndicho chenye ukweli kabisa kuhusu historia ya dola ya Othman, pia ndie muandishi wa kitabu kiitwacho **“Kisasi enbiya”**. Ahmed Cevdet Pasha rahmatullahi alayhi alizaliwa mwaka 1238 (1823 m) huko Lofca na alifariki mwaka 1312 (1894 m). Amezikwa katika bustani ya msikiti wa Fatih.

Anasema Cevdet Pasha Ulimwengu huu (yaani vitu vyote) haukuwepo. Allahu taala akauleta kutokana na kisichokuwepo. Allah taala akataka binadamu wawe ni watumishi wa ulimwengu huu hadi siku ya kiyama. Akamuumba Adam kutokana na udongo na akaupamba ulimwengu huu kwa kutumia watoto wa Adam. Ili binadamu waweze kuishi kwa raha hapa duniani na akhera na wapate furaha, aliwapa heshima baadhi yao kuwa mitume ili wawafikishie wenzao yale yote yaliyo ya lazima. Hao aliwapa cheo kikubwa na kuwatofautisha na binadamu wengine. Amri zake na makatazo yake aliwafikishia hao mitume kupitia kwa malaika wake aitwae **Jibril** alayhis salaam. Nao hao mitume waliyafikisha kwa umati wao yale waliyoshushiwa na Jibril kwa usahihi kabisa. Mtume wa mwanzo ni Adam aleyhis salaam na wa mwisho ni bwana wetu Muhammad Mustafa “swallallahu alayhi wasallam”. Baina ya mitume hawa wawili wamekuja mitume wengi ambao Allahu taala pekee ndie anaeijua idadi yao. Wale ambao majina yao yanajulikana ni hawa ishirini na saba.

**Adam, Shis** (Shit)**, Idris, Nuh, Hud, Saleh, Ibrahim, Ismail, Is’hak, Yakoub, Yusuf, Ayoub, Lut, Shuayb, Musa, Yusha, Harun, Daud, Suleyman, Yunus, Ilyas, Alyasaa, Dhul’kifli, Zakariya, Yahya, Isa na Muhammad Mustafa “**alayhimus swalat wa salam”. Katika hawa ukiwaacha Yusha na Shis, ishirini na tano wametajwa katika Kur-an karim. Katika Kur-an karim pia wametajwa **Uzayr, Luqman** na **Dhul’karnain**. Watatu hawa pamoja na Tubba na Khidir, kuna wanazuoni waliosema kuwa walikuwa ni mitume na wengine wakasema kuwa walikuwa mawalii.

**Muhammad** alayhis salaam ni habibullah. **Ibrahim** alayhis salaam ni khalilullah. **Musa** alayhis salaam ni kalimullah. **Isa** alayhis salaam ni ruhullah. **Adam** alayhis salaam ni sayfullah. **Nuh** alayhis salaam ni najiyullah. Mitume hawa sita wana cheo cha juu zaidi wakilinganishwa na mitume wengine. Hawa huitwa **Ulul azmi**. Na mwenye cheo cha juu kuliko wote ni **Muhammad** alayhis salaam.

Allahu taala ameshusha duniani vitabu vikubwa vinne na sahifa mia moja. Hivi vyote amevishusha Jibril alayhis salaam. Imetajwa katika Hadithi sharif kwamba sahifa kumi alipewa Adam alayhis salaam, hamsini alipewa Shis alayhi salaam, thelathini alipewa Idris alayhi salaam na kumi alipewa Ibrahim alayhi salaam. 'Sahifa haina maana ya ukurasa mmoja ila maana yake ni kitabu kidogo'. Katika vitabu vinne. **Taurati Sharif** alipewa Musa alayhis salaam, **Zaburi sharif** alipewa Daud alayhis salaam, **Injil Sharif** alipewa Isa alayhi salaam na **Kur-an Karim** ameshushiwa mtume wa zama za mwisho (yaani mtume wa mwisho) Muhammad alayhis salaam.

Wakati wa Nabii Nuh alayhis salaam kulitokea dhoruba na dunia yote ikajaa maji. Binadamu na Wanyama wote waliokuwa duniani wakafa maji isipokuwa wale waliokuwa ndani ya jahazi pamoja na Nuh alayhi salaam.Wakati Nuh alayhis salaam alipokuwa akipanda jahazi alichukua jike na dume kutoka katika kila mnyama na kutokana na hao,wanyama wakaendelea kuzaaana.

Ndani ya jahazi kulikuwa na watoto watatu wa Nuh alayhis salaam: Sam, Yafes na Ham. Watu wanaopatikana hivi sasa duniani ni vizazi vya watatu hawa. Kutokana na hilo ndio Nuh alayhis salaam akaitwa baba wa pili.

Ismail na Is-hak alayhima salaam ni watoto wa Ibrahim aleyhis salaam. Is-hak aleyhis salaam alimzaa Yakub aleyhis salaam nae akamzaa Yusuf aleyhis salaam. Yakub aleyhis salaam pia huitwa Israil na ndio maana watoto na wajukuu zake huitwa Bani Israil yaani kizazi cha Israil. Kizazi cha Israil kiliongezeka na kutoa mitume wengi ndani yake. Musa, Harun, Daud, Suleyman, Zakaria, Yahya, Isa alayhimus salaam na mama yake Maryam ni katika kizazi cha Israel. Suleiman alayhis salaam ni mtoto wa Daud alayhis salaam. Yahya alayhi salaam nae alikuwa ni mtoto wa Zakaria aleyhis salaam. Hazrat Maryam alikuwa ni binti wa Imran na Hunna. Hunna alikuwa ni shemegi wa Zakariya. Harun alayhis salaam alikuwa ni ndugu wa Musa alayhis salaam. Baba yake Yusha aleyhis salaam alitokea mji mmoja na Musa aleyhis salaam. Kizazi cha Ismail alayhis salaam walikuwa ni waarabu na huko ndiko alitoka Muhammad aleyhis salaam.

Hud aleyhis salaam alipelekwa kwa kaumu ya Ad, Saleh aleyhis salaam alipelekwa kwa kaumu ya Thamud na Musa alayhis salaam alipelekwa kwa Bani Israil. Yusha, Harun, Daud, Suleiman, Zakariya na Yahya alayhimus salaam pia walipelekwa kwa bani Israil. Hawa wote hawakufunza dini tofauti bali waliwalingania Bani Israil kwenye dini ya Musa aleyhis salaam.Pamoja na kwamba Daud alishushiwa Zabur, ila kitabu hicho hakikuja na sheria (yaani hukumu,sheria na ibada) Kilikuwa kimejaa waadhi na nasaha. Hivyo hakikuja kufuta hukumu za Taurati bali kilikuja kukipa nguvu. Kutokana na hilo, dini ya Musa aleyhis salaam iliweza kuendelea hadi wakati wa Isa aleyhis salaam. Wakati alipokuja Isa aleyhis salaam ndio akafuta yale ya Musa aleyhis salaam. Hii ina maana kwamba hukumu za Taurati hazikuendelea na kuanzia hapo kufuata dini aliyokuja nayo Musa aleyhis salaam haikuwa sahihi na ililazimu kufuata yale aliyokuja nayo Isa alayhis salaam mpaka zama alipokuja Muhammad "swallallahu alayhi wasallam". Lakini wengi wa Bani Israil walifanya inadi wakakataa kumfuata Isa aleyhis salaam na kuendelea kufuata mafundisho ya Taurati. Kwa namna hiyo Uyahudi na Unasara ukatafautiana. Wafuasi wa Isa huitwa **Wanasara**. Leo ndio wanaitwa wakristo. Wale ambao walikataa kumfuata Isa na wakabaki katika ukafiri na upotofu ndio waliitwa **Wayahudi**. Wayahudi wanasema kwamba bado wanafuata dini ya Musa aleyhis salaam na wanasoma vitabu vya Taurati. Wanasara wanafuata dini ya Isa aleyhis salaam na wanasoma kitabu cha Injili. Ila uhakika wa hali ni kwamba, dini zote zilifutwa baada ya kuja **dini ya Uislam**, aliokuja nayo mbora wa ulimwengu wote, mtume wa majini na binaadamu Muhammad aleyhis salaam, ambae ni mtume wa viumbe vyote. Dini hii hukumu zake zitaendelea kuwepo hadi siku ya kiama na haijuzu kwa sehemu yoyote duniani kuwepo dini nyengine isiyokuwa hii. Hatokuja mtume mwengine baada ya yeye. Sisi tunashukuru kuwa ni miongoni mwa umati wake. Dini yetu ni dini ya kiislam.

Mtume wetu Muhammad "swallallahu alayhi wasallam" alizaliwa huko Makka asubuhi ya Jumatatu, tarehe 20/04/571 miladia muafaka na mwezi 12 mfunguo sita (12 Rabbiul awwal). Alikufa huko Madina mwaka 632 m. muafaka na mwaka 11 h.. Alipofikia umri wa miaka arobaini alijiwa na malaika aitwae **Jibril** na kutambulishwa kuwa yeye ni mtume wa Allah. Katika mwaka 622 Miladia alihajiri Makka na kuhamia Madina. Siku ya Jumatatau tarehe 20 Septemba aliwasili katika Kijiji cha Kuba huko Madina. Siku hiyo ndiyo siku ya mwanzo ya mwaka wa kiislam **(mwaka wa shamsy)**. Kwa Waajemi siku yao ya kuingia mwaka mpya ni miezi sita kabla ya tarehe hio. Hii ni siku ya tarehe 20 Machi ambayo wale Majusi wanao abudia moto ndio

hufanya sherehe yao ya mwaka wa Namrudh **(Nevruz)**. Tarehe mosi mwezi Muharram wa mwaka huo ndio siku ya mwanzo ya mwaka wa **kamary**.

Tunaamini mitume wote na kwamba wote wametumwa na Allahu taala. Ila baada ya kushushwa Kur-an karim, dini nyengine zote zilifutwa. Kwa hivyo haijuzu hivi sasa kufuata dini nyengine yoyote. Wanasara pia wanaamini mitume iliyopita lakini kumkanusha kwao Muhammad aleyhis salaam kumewafanya wawe makafiri walioacha njia sahihi. Mayahudi nao hata Isa pia hawakumuamini nao wako mbali zaidi na Uislam.

Mayahudi na Wanasara kwa vile wanaamini na kufuata mafundisho yaliyoharibiwa waliyonayo mkononi ambayo asili yake ni vitabu vilivyoshushwa kutoka mbinguni, hivyo wao huitwa Makafiri wenye vitabu **(Ahlul kitab)**. Hawa inajuzu kuwaoa wanawake wao na kula kile walichokichinja (hali ya kuwa wametaja jina la Allahu taala). [Ni makruh kufanya hayo. Mwanamke wa kiislam haijuzu kuolewa na mwanaume wa Ahlul kitab. Mwanamke kama atanuia kuolewa na wanaume hawa au mwanaume alieritadi basi huwa ameidharau dini ya Muhammad. Bila shaka mwenye kudharau Uislam anakuwa ametoka katika dini **(murtad)** hivyo ndoa yao inakuwa ni ya makafiri wawili].

Wale ambao hawaamini kabisa mtume yeyote, au ikawa anaamini lakini akaitakidi kwamba Mtume au kiumbe mwengine nae anazo **sifa za uluhiya**, hivyo akaelekeza ibada zake kwa huyo, na wale murtadi, hawa wao huitwa washirikina yaani makafiri wasio na kitabu.

**Mulhid** nao ni makafiri wasio na kitabu.Hawa kuwaoa wanawake wao na kula walichokichinja ni jambo lisilo juzu.

Isa aleyhis salaam alichagua masahaba kumi na mbili watakao fanya kazi ya kueneza dini baada ya yeye. Hawa huitwa Hawariyyu nao ni:

Peter, Yohana, Yakubu mkubwa, Andrea nduguye Peter, Philippus, Thomas, Bartolomi, Mathayo, Yakubu mdogo, Barnabas, Yahuda na Tadyus. Baadhi ya vitabu badala ya Barnabas ameandikwa Simon. Yahuda aliritadi na akachaguliwa Mathias badala yake. Rais wa mahawari alikuwa ni Peter. Mahawari hawa kumi na mbili walifanya kazi ya kuieneza dini sehemu mbali mbali baada ya Isa alayhis salaam kupaishwa mbinguni akiwa na umri wa miaka thalathini na tatu. Ila dini sahihi aliyoishusha Allahu taala ilidumu kwa muda wa miaka themanini tu. Baada ya hapo mageuzi ya Paulo ambae alirudi kutokea kwenye

Uyahudi, yalianza kuenea kila upande. Paulo alikuwa akionekana kuwa ni muumini wa Isa na alijitokeza kwa sifa ya mwanazuoni. Alisema "Isa ni mtoto wa Allahu taala na kwamba anasifa za Uluhiyya". Pia alibuni na baadhi ya mambo mengine na kuyaeneza kama uhalali wa pombe na nyama ya nguruwe. Akageuza kibla kutoka Kaaba kuelekea mashariki linakochomoza jua. Akasema Allahu taala ni dhati moja yenye sifa tatu. Hizi sifa tatu zikaitwa Uknum. Wanafiki wa kiyahudi waliyachanganya mambo haya ndani ya zile zilizoitwa Injili nne za mwanzo zilizoandikwa, hasa katika Injili ya Luka na wakawagawa Wanasara katika makundi mbali mbali. Wale wanaoamini kuwa Isa ana sifa za Uluhiya wakawa ni washirikina. Wakagawika katika madhehebu sabini na mbili yasioafikiana na vitabu. Hivi sasa kumebaki madhehebu matatu makubwa. Wengi ni washirikina.

[Katika mwaka 823 hijria (1420 miladia) Abdullah bin Abdullahit, ambaye alikuwa ni kiongozi wa dini wa kikristo huko katika visiwa vya Mayoka, moja ya visiwa vya Balear vya Hispania na baadae akasilimu, aliandika kitabu kwa lugha ya kiarabu kiitwacho **"Tuhfatularib fy raddi ala ahlusalib"**. Katika mwaka 1290 h. (1872 m.) kilichapishwa kuko London na katika mwaka 1401 h. (1981 m.) huko Istanbul kilichapishwa kwenye kurasa za mwisho za kitabu cha kiarabu kiitwacho **"Almunkidh ani dhalaal"** wachapishaji wakiwa ni Hakikat Kitabevi na pia kikafanyiwa tarajama kwa Kituruki. Ndani ya kitabu hicho mwandishi anasema:

"Hivyo vitabu vinne vyenye kutajwa waandishi wake ni Mathayo, Luka, Yohana na Marko. Hawa ndio watu wa mwanzo kuibadilisha Injili na kuwafanya wanasara wawe washirikina. Mathayo ambaye alikuwa ni Mpalestina, alimuona Isa katika mwaka wake wa mwisho ambao alipaishwa mbinguni. Baada ya miaka minane tu akaandika Injili ya mwanzo. Katika kitabu hicho kuna yenye kushangaza na kwamba Isa alizaliwa Palestina na kwamba Mfalme wa Wayahudi Horud alipotaka kumuua Isa alayhis salaam wakati bado akiwa mdogo, ndipo mama yake bibi Maryam, akamchukua na kwenda nae Misri. Hazrat Maryam alikufa miaka sita baada ya mwanawe kupaishwa mbinguni na alizikwa huko Qudus. Luka ambaye alitokea Antakya hakumuona kabisa Isa. Baada ya Isa kupaishwa mbinguni aliingizwa katika dini ya Isa na mnafiki Paulo. Baada ya kuingizwa sumu na Paulo ndipo akaandika kitabu kilichoyageuza mafunzo ya Allahu taala chini juu. Marko nae aliingia dini ya Isa baada ya Isa alayhis salaam kupaishwa mbinguni. Aliandika kitabu alichokiita Injili kupitia yale aliyoyasikia kutoka kwa Peter huko Roma. Yohana alikuwa ni mtoto wa mamaake mdogo Isa

aleyhis salaam nae alimuona Isa mara chache.Vitabu hivi vinne vina mambo mengi yasiowiana".

Miongoni mwa vitabu vilivyothibitisha kuwa Injili iliyopo leo imeharibiwa na kwamba wengi wa waumini wa vitabu hivi ni washirikina ni vitabu viwili vilivyoandikwa na Is-hak Efendi wa Harput aliefariki mwaka 1309 h. (1892 m.). Vitabu hivyo ni **"Dhiyaul qulub"** na **"Shamsul hakika"**. Pia kitabu kilichoandikwa kwa lugha ya kiarabu na Haydarzade Ibrahim Fasih aliekufa mwaka 1299 h. kiitwacho **"Aswiratul Mustaqim"**. Chengine ni kitabu cha Mnajfi Ali Tabrizi kilichoandikwa kwa lugha ya kiajemi na kuchapishwa Istanbul mwaka 1288 h. kiitwacho **"mizanul mawazin"**. Pia kitabu cha Imam Ghazali kilichochapishwa huko Beirut mwaka 1959 kiitwacho **"Arradul jamil"**. Vitabu hivi vitatu vilichapishwa tena na Hakikat kitabevi mwaka 1986 kwa njia ya ofset.

Ilipatikana Injili ya Barnabas ambaye aliandika kwa usahihi yale aliyoyaona na kuyasikia kutoka kwa Isa. Hii ilichapishwa kwa Kiingereza mwaka 1973 huko Pakistan. Anasema katika **Kamus al alama** "Barnabas ni miongoni mwa mahawari wakongwe. Alikuwa ni binamu yake Marko nae ni kutoka Cyprus. Paulo alipotokeza alimfata huyu na wakazunguka pamoja Anatolia na Ugiriki. Aliuwawa shahidi mwaka wa 63 m. huko Cyprus. Aliandika Injili na maandishi mengine. Kumbukumbu yake hufanyika tarehe 11 June".

Viongozi wa dini wa kikristo ni mapapa na makasisi. Katika kanisa la Orthodox kiongozi wa juu ni Patrik. Viongozi wa katikati ni Pastor. Wasomaji wa Injili huitwa Kasisi na yule wa daraja la juu ni Askofu. Hawa ni mamufti. Miongoni mwa hawa askofu, yule wadaraja la juu huitwa Piskopos na akipanda zaidi huitwa Metropolit. Hawa ni makadhi yani mahakimu. Wale wenye kufanyisha ibada ndani ya kanisa huitwa Bishop na walio daraja chini ya hili huitwa Diyakoz. Watumishi wa kanisa huitwa Deacon. Hawa huwasaidia wale wafanyao ibada. Wale waliojitoa na kujishughulisha na ibada tu huitwa Rahibu. Katika ukatoliki, kiongozi mkuu ni Papa (yaani babu wa mababu) nae yuko Roma. Washauri wake huitwa Makadinali.

Viongozi hawa wote wameusahau upekee wa Allahu taala na wameingia katika imani ya utatu kwa kumfanya Isa ni mtoto wa Allahu taala, hivyo wakawa washirikina. Katika kipindi cha mtawala wa Roma aitwae Clavdius wa pili (215 m.-271 m.) Patrik wa Antakya Yunus Shemmas alitangaza kuwa Allahu taala ni mmoja tu. Aliweza kuwaongoza watu wengi na wakawa Ahlul kitab. Ila viongozi waliofuata baada yake walirudi katika imani ya utatu. Kostantin mkuu

(274 m.-337 m.) aliichanganya dini ya Isa na uabudiaji wa masanamu. Katika mwaka 325 m. katika kikao cha baraza la kiruhani kilichofanyika huko Iznik, viongozi wa dini 318 walikusanyika na wakaleta dini iliyochanganyika na ushirikina iliyoitwa Ukristo. Askofu Aryus ambae alikuwemo katika kikao hicho alitetea hoja ya kwamba Allahu taala ni mmoja tu na kwamba Isa aleyhis salaam ni mja wake. Matokeo yake mkuu wa baraza Patrik wa Alexandria aitwae Alexandrus alimfukuza Aryus katika kanisa hilo. Kostantin mkuu alimtangaza Aryus kuwa ni kafiri kisha akaweka misingi ya madhehebu ya **Malakaiyya** yaliyotajwa katika kitabu cha **"Milal wa nihal"** na katika kitabu cha mwanahistoria wa Kirumi Circis Ibn ulamidin aliyeishi Sham [601-671 h., 1205-1273 m.]. Katika mwaka 381 baraza la pili liliundwa na likamtangazia laana Makdonyus kwa kule kusema kwake kuwa Isa, aliyepewa jina la Ruhul kudus ni kiumbe. Katika mwaka 395 m. dola ya Roma iligawika sehemu mbili. Katika mwaka 421 ulifanyika mkutano wa tatu kukifanyia mapitio ya kina kitabu cha Patrik wa Kostantin (Istanbul) aitwae Nestorius. Nestorius aliandika katika kitabu chake "Isa aleyhis salaam ni mwanadamu na hafai kuabudiwa. Kuna mihimili miwili. Allah ni mmoja. Umbo, uhai ni katika sifa za elimu na sifa ya uhai ndio Roho mtakatifu. Mhimili wa elimu (neno) ulimvaa Isa na ndiyo akawa Mungu. Hivyo Maryam hakuwa mama wa Mungu bali ni mama wa binaadamu. Ila Isa ni mtoto wa Allah". Fikra zake hizi zilikubalika. Madhehebu ya Nestorius yakaenea nchi za mashariki. Wafuasi wa madhehebu haya waliitwa Nasturi. Katika mwaka 431 huko Efes baraza la nne lilifanyika na fikra za Dioskorus zilikubaliwa na Nestorius alikufurishwa. Nestorius alikufa Misri mwaka 439 m. Miaka 20 baadae katika mwaka 451 m. baraza la tano lilifanyika huko Kadikoy na viongozi 734 walishiriki na fikra za Patrik wa Alexandria, Dioskorus zilikataliwa. Fikra za Dioskorus huitwa **Monofosi** na zinasema kuwa Isa ni Mungu. Pia huitwa madhehebu ya **Yakubiyya** kwa vile jina asili la Diokorus ni Yakubu. Aliyekuwa mfalme wa Roma ya mashariki wa zama hizo, Markyanus aliutambulisha kila sehemu uamuzi wa kukataliwa kwa fikra ya Dioskorus. Dioskorus akakimbilia miji ya Kudus na Misri ambako ndiko alikoeneza madhehebu yake. Hawa wengi wao ni washirikina wenye kumuabudu Isa. Wasuryani na wamaroni waliopo leo huko katika miji ya Irak, Syria na Lebanon ni kutoka madhehebu ya Yakubiyya.

Kundi ambalo lilikubalika katika baraza la Kadikoy na kuidhinishwa na mfalme Makyanus likiitwa Malakaiyya. Madhehebu yaliyokubalika katika baraza la mwanzo la Iznik yamekaribiana sana na haya madhehebu ya Malakaiyya. Kiongozi wake ni Patrik wa Antakya. Sifa ya

elimu wanaiita Neno na sifa ya uhai wanaiita Ruhul kudus. Sifa hizi zikiungana na binaadamu ndiyo huuita mhimili. Mungu ni watatu. Mmoja ni mhimili wenye kiwiliwili ambae ndie baba. Isa ni mwanawe. Maryam nae pia wakimwita Mungu. Isa aleyhis salaam wakimwita **Jesus Christ**.

Ukristo una makundi sabini na mbili ambayo yameandikwa kwa kirefu katika kitabu cha Kiarabu kiitwacho **(Idh-harul hak)** cha Rahmatullah Efendi rahmatullahi alayhi ziwe juu yake na katika kitabu cha Is-hak Efendi wa Harput kiitwacho "**Dhiyaul kulub"** kilichoandikwa kwa kituruki. Kitabu hiki kilichapishwa mwaka 1987 kwa jila la **"Cevap veremedi"** na kikafanyiwa tarajama kwa Kiingereza mwaka 1990. Kitabu chakiarabu cha "**Izharul hak"** kilichapishwa Istanbul mwaka 1280 h. (1864 m.). Katika kitabu hiki imeandikwa kwa kirefu namna gani Rahmatullah Efendi alivyokuwa akijadiliana na viongozi wa dini ya kikristo huko India na kisha Istanbul na kuwashinda katika miaka ya 1270 h..

Katika kitabu kilichoandikwa kwa kiajemi kiitwacho **"Sayful abrar"** toleo la Istanbul, kimeandika kuhusiana na mijadala hiyo. Kitabu cha **Izharul hak** ni sehemu mbili. Sehemu ya kwanza ilitafsiriwa kwa kituruki na mkutubu wa wizara ya elimu Nuzhet Efendi na kuitwa **"Izahul hak"** na kikachapishwa Istanbul. Sehemu ya pili ilitarjumiwa kwa kituruki mwaka 1292 h. na Seyyid Omar Fahmi bin Hassan na kikaitwa **"Ibrazul Hak"** na kikachapishwa huko Bosnia mwaka 1293 h..

Madhehebu haya yote yalikuwa chini ya Papa wa Roma hadi mwaka 446 h. (1054 m.). Wengi walikuwa ni washirikina. Wote wakiitwa ni wakatoliki. Katika mwaka 1054m. Patrik wa Istanbul aitwae Mihael Kiloralius alitengana na Papa na kuanza kuongoza makanisa ya mashariki yeye mwenyewe. Makanisa haya yakaitwa **orthodox** na yalitokana na madhehebu ya **Yakubiyya**.

Katika mwaka 923 h. (1517 m.) kiongozi wa dini wa Kijerumani aitwae Luther aliuasi uongozi wa Papa wa Roma na baadhi ya makanisa yakamfuata. Makanisa haya yaliitwa **Protestan**.]

Hivyo inaonekana kwamba wakristo wengi ni washirikina na wako daraja la chini zaidi kuliko Wayahudi, na watapata adhabu zaidi huko akhera. Kwa sababu hawa hawaamini utume wa Muhammad na pia wanautia kasoro uluhiyya kwa kuamini utatu. Isa na mamake Maryam wanawaita miungu na wanawaabudu. Hawa ni washirikina. Pia wanakula vitu vichafu. Mayahudi wao hawaamini mitume miwili. Wanaamini kuwa Allahu taala ni mmoja na wala hawali vitu vichafu. Hata hivyo uadui wa Wayahudi kwa Uislam ni mkubwa zaidi. Pamoja

na kwamba kuna Wayahudi wachache ambao ni washirikina kama wakristo kutokana na kusema kuwa Uzeyr ni mtoto wa Allah, wengi wao sio washirikina. Kila kundi baina ya Orthodox, Katoliki na Protestant linafuata Injili yake na linadai kushikamana na Isa. Uhakika ni kwamba wana mambo mengi yasiyofanana katika itikadi na amali zao. Wote huitwa Wanasara au wakristo. Wale wenye kusema kuwa Isa ni mtume wa Mungu hao ni Ahlul kitab. Hivi sasa hakuna Ahlul kitab miongoni mwa wanasara. Na kwa vile hawamuamini Muhammad aleyhis salaam wote ni makafiri. Wayahudi nao wanajiita Musawi. [Katika ansiklopedia ya dini iliyoandikwa Ufaransa mwaka 1997 inasema "Kufikia mwaka 1995 kuna watu bilioni nne na milioni mia tano na hamsini. Miongoni mwa hawa, bilioni moja na milioni sitini ni waislam, bilioni moja na milioni mia nane na sabini ni wakristo, [kati ya hawa wakatoliki ni bilioni moja na milioni arubaini na mbili,milioni mia tano na tano ni protestan na milioni mia na sabini na nne ni orthodox] ,Wayahudi ni milioni kumi na nne na bilioni moja na milioni mia sita na sita ni makafiri washirikina wasioamini mtume yeyote".

Bwana Mtume alayhiswalatu wasalam baada ya kuiaga dunia katika mwaka wa kumi na moja hijria, Abubakar Sidik radhiyallahu anhu akawa khalifa. Naye alifariki mwaka wa kumi na tatu wa hijria akiwa na umri wa miaka sitini na tatu. Baada ya yeye khalifa akawa Omar Faruk radhiyallahu anhu. Alikufa shahidi katika mwaka wa ishirini na tatu hijria akiwa na umri wa miaka sitini na tatu. Baadae khalifa akawa Othman dhinurain radhiyallahu anhu. Naye alikufa shahidi katika mwaka wa thalathini na tano hijria akiwa na umri wa miaka thamanini na mbili. Hapo akawa khalifa Ali radhiyallahu anhu. Yeye alikufa shahidi katika mwaka wa arubaini hijria akiwa na umri wa miaka sitini na tatu. Makhalifa hawa wanne huitwa makhalifa walioibadilisha dini. Khulafau rashidina. Makhalifa walio katika njia sahihi. Zama za saadat nikile kipindi ambacho **hukmu za kiislam** zilikuwa zikifuatwa na kila pembe iking'aa kwa haki, uadilifu na uhuru. Zama za masahaba hawa ndivyo zilivyokuwa. Hukmu za kiislam zikifuatwa bila mapungufu. Makhalifa hawa wanne ndio wabora wa masahaba wote na ubora baina yao unatajwa kufuata mpangilio wao wa ukhalifa.

Wakati wa Abubakar radhiyallahu anhu Waislam walitoka nje ya ghuba ya arabuni. Baada ya kufa Mtume "swallallahu alayhi wasallam" palitokea mtafaruku ndani ya ghuba ya Arabuni na Abubakar radhiyallahu anhu akauzima mtafaruku huo. Akashughulika na kuwaweka sawa walioritadi. Alirejesha tena umoja kama zilivyokuwa zama za saadat. Wakati Omar radhiyallahu anhu alipokuwa khalifa

alisoma khutba na kusema “Enyimasahaba wa mtume radhiyallahu anhum ajmain. Ngano inayolimwa katika Ardhi hii ya Arabia inatosha kwa kulishia farasi wenu tu. Lakini uhakika ni kuwa Allah alimuahidi mpenzi wake Muhammad alayhis salaam kwamba umati wake ataupa eneo na nchi kila upande wa dunia. Je wako wapi hao askari wa kuzitia mkononi hizo nchi zilizoahidiwa, wakapata ghanima ya dunia na vyeo vya wahanga na mashahidi huko akhera?. Wako wapi wale watakaotoa muhanga roho zao na vichwa vyao kwa ajili ya dini na wakaiacha miji yao kwa ajili ya kwenda kuwaokoa waja wa Allah kutokana na makucha wa madhalim?“ Aliitoa khutba hii ili kuwahamasisha masahaba kupigana jihadi na kujitoa muhanga. Khutba hii ndiyo iliyopelekea kuenea kwa uislam kwa haraka katika mabara matatu na kuwaokoa mamilioni ya watu kutokana na ukafiri. Kwa khutbah hii, masahaba walifanya itifaki na kutoa ahadi kuwa watapigana jihadi nakujitoa muhanga hadi mwisho wa maisha yao. Jeshi likaundwa kwa namna khalifa alivyoongoza na waislam wakatoka katika majumba yao na miji yao, wakatoka ghuba ya uarabuni na kuenea kila sehemu. Wengi kati ya waliotoka hawakurudi tena na waliendeleza jihadi hadi walipokufa. Kwa namna hiyo ndani ya muda mfupi miji mingi iliweza kutekwa. Katika zama hizo kulikuwa na dola mbili kubwa. Ufalme wa Kirumi na dola ya Kiirani. Waislam walizishinda zote dola mbili. Dola ya Uajemi ilisambaratishwa na kutoweka kabisa. Nchi zao zote zikaingia mikononi mwa waislamu na watu wake wakapata heshima ya kuwa waislam. Wakapata raha ya dunia na utulivu wa kudumu wa akhera. Wakati wa Othman na Ali radhiyallahu anhum vile vile walijishughulisha na kujitolea muhanga. Ila wakati wa Othman radhiyallahu anhu walitokea wapinzani wa khalifa na akauwawa shahidi. Wakati wa Sayyidna Ali khawarij walijitokeza na kuanzisha upinzani. Mgawanyiko ukajitokeza baina ya waislam. Kwa vile fat-hi na ushindi vinakuja watu wakiwa pamoja, katika wakati wa makhalifa hawa wawili hapakufunguliwa miji mingi ukilinganisha na wakati wa Omar radhiyallahu anhu.

Wakati wa makhalifa waongofu ulikuwa ni miaka thalathini. Miaka hii ilikuwa ni mizuri kama ile ya wakati wa kipindi cha Mtume. Baada ya kipindi hiki bid’a na njia potofu zikajitokeza na watu wengi wakaiacha njia sahihi. Wakasalimika wale tu waliofuata njia ile ile waliokuwa wakipita masahaba wema katika iman na hukmu za kiislam na hawa ndiyo huitwa kundi la Ahlu sunnat waljamaa. Ikisemwa wanazuoni wa Ahlu sunna maana yake ni mwanazuoni wa moja kati ya madhehebu manne. Njia sahihi ni hii tu. Njia sahihi aliyopita Mtume aleyhis salaam na masahaba radhiyallahu anhum ajmain ndio hii iliyoonyeshwa na wanazuoni wa ahlu sunna. Baada ya muda kupita

makundi mengi mapotofu yalisahaulika. Hivi sasa miji mingi ya waislam inafuata hili kundi sahihi. Katika makundi yasiyofuata ahlu sunna, lililobaki ni lile kundi la kishia lililoanzishwa na Myahudi Abdulla bin Sabaa. Mashia wanasema "Ukhalifa ulikuwa ni haki ya Ali radhiyallahu anhu ila Abu bakar na Umar radhiyallahu anhuma walimnyanganya" Pia mashia huwasema vibaya masahaba wakarim.

[Leo wale wanaoitwa waislam na kutambulikana kama umati wa Muhammad ni hawa ahlu sunna na baadhi ya mashia na wahabi. Kundi lililoanzishwa na Uingereza huko India liitwalo Ahmadiya au kadiyani, kundi la Bahai na wale wanaoitwa **Tabligh jamaat**, wazandik wasio na madhehebu, hawa hawana mfungamano na Uislam.Makundi haya matatu yote yako mbali na **Ahlu sunna**.]

Katika utekelezaji wa kazi na ibada kundi la ahlu sunna linagawika katika **madhehebu** manne. Dhehebu la kwanza ni lile la **Hanafi** ambayo muasisi wake ni Imam adham Abu Hanifa, Nuuman bin Thabit rahmatullahi alayhi. Maana ya neno Hanifa ni yule mtu mwenye imani ya kweli aliyeshikamana na Uislam. Abu Hanifa maana yake baba wa waislam wa kweli. Imam adham hakuwa na binti aliyekuwa akiitwa Hanifa. Dhehebu la pili la ahlu sunna ni lile la **Malik** lililoasisiwa na Imam Malik bin Anas rahmatullahi alayhi. Dhehebu la tatu ni **Shafii** ambalo muasisi wake ni Imam Muhammad bin Idris Shafii rahmatullahi alayhi. Babu wa babu yake Imam Muhamad ndiye mwenye jina la Shafi, naye alikuwa ni miongoni mwa masahaba. Kutokana na hilo ndio imam akalichukua jina hilo na madhehebu yake yakapewa jina hilo. La nne ni dhehebu la **Hanbali** ambalo ni la Imam Ahmad bin Hanbal rahmatullahi alayhi. Imam Adham alizaliwa mwaka 80 h., Malik 90 h., Shafi 150 h. na Ahmad 164 h. Imam Abu Hanifa alikufa mwaka 150 h. (767 m.), Malik 179 h., Shafi 204 h. na Ahmad 240 h. Hayo yameandikwa katika utangulizi wa Ibn Abidin rahmatullahi alayhi.

Mwenye kutaka kujifunza njia ya ahlu sunna basi na asome vitabu vya moja kati ya madhehebu haya manne.

Kwa upande wa Itikadi, madhehebu haya manne hayakutofautiana. Zote zimetokana na ahlu sunna na imani na msingi wa dini yao ni mmoja. Maimamu hawa wanne wa madhehebu haya ni mujtahid wakubwa waliokubalika na kuaminiwa na mataifa yote na watu wake. Kuna mambo madogo madogo ambayo wametofautiana katika utekelazi wa hukmu za kiislam.

Hii ni kwamba Allahu taala na Mtume "swallallahu alayhi wasallam" kutokana na kuwahurumia waumini kuna baadhi ya mambo hawakuyaeleza katika Kur-an Karim na hadithi sharif vipi yatekelezwe.

[Lau kama wangeyaeleza basi kutekeleza kwake kungekuwa ni fardhi au sunna. Asiyetekeleza fardhi hupata dhambi. Kutokuipa umuhimu fardhi au sunna kunamfanya mtu awe kafiri. Hili lingekuwa zito kwa waumini.] Hivyo mambo hayo hutekelezwa kwa kufananisha na yale yalioelezwa wazi. Miongoni mwa wanazuoni, wale ambao wamefikia daraja ya kuweza kujua vipi matendo yatafananishwa hao huitwa **Mujtahid**. Ili Mujtahid aweze kujua vipi tendo linatakiwa lifanywe hutumia jitihada yake yote ili kufikia uamuzi ulio karibu mno na usahihi kwa kiasi ya elimu na dhana yake. Baada ya kufikia uamuzi huo, inakuwa ni wajibu kwake na wale wanaomfuata kuchukua mtizamo huo. Na hivyo ndivyo zinavyoamrisha aya tukufu na hadithi sharif. Iwapo mujtahid atakosea katika lile aliloliamua basi haandikiwi dhambi bali huandikiwa thawabu kutokana na jitihada aliyoifanya. Kwa sababu binadamu ameamrishwa kufanya kwa kiasi cha uwezo wake. Mujtahid anapokosea hupata thawabu moja kutokana na kuhangaika kwake katika kuutafuta ukweli. Na ikiwa atapatia hupata thawabu kumi. Masahaba radhiyallahu anhum wote walikuwa ni wanazuoni wakubwa na Mujtahid. Wale waliofuata baada yao hasa katika zama za mwanzo, wanazuoni wa daraja la Mujtahid walikuwa wengi. Hawa walikuwa na wafuasi wengi. Baada ya muda wengi walisahahulika na wakabakia wanne tu katika ahlu sunna. Ahlu sunna hawakufuata zaidi ya haya madhehebu manne na hii ni kwa kuchukua tahadhari kwao wasije wakatokea wengine baadae wakajifanya ni mujtahid na kutoa makundi maovu. Madhehebu haya manne yalifuatwa na mamilioni ya watu. Madhehebu haya itikadi yao ilikuwa sawa pia hawakuwa wakitiana makosa wala kuambiana kuwa ni wana bid'a au watu wapotofu. Walielewa kwamba ukweli umo ndani ya haya madhehebu manne na kila mmoja akikisia kuwa yaliyo ndani ya madhehebu yake yanaweza kuwa ndio sahihi zaidi. Kwa vile ijtihad zilizozaa haya madhehebu zilifanywa katika mambo ambayo hayakupatikana amri ya wazi katika Uislam na kwamba yaweza ikawa kile anachokifuata mtu hayuko sahihi katika madhehebu yake bali madhehebu mengine ndio wako sahihi. Ila kila dhehebu lilikuwa katika dhana isemayo "Dhehebu langu ni sahihi katika hili ila uwezekano wa kuwa nimekosea upo. Madhehebu ya wenzangu wamekosea katika hili lakini pia inawezekana kuwa wao ndio sahihi".

Kwa hivyo ikiwa hakuna uzito au mashaka, haijuzu mtu kuwa anafuata madhehebu tofauti wakati wa utekelezaji wa amali ile. Iwapo mtu ni mfuasi wa moja kati ya haya madhehebu manne basi atatakiwa ayasome hayo madhehebu na pale pasipo uzito au mashaka basi atatakiwa atekeleze ibada zake kwa kufuata madhehebu hayo.

[Ila iwapo katika kutekeleza amali fulani kuna uzito kwa wakati ule kufuata madhehebu yake, basi anaweza kutumia hukumu ya madhehebu mengine. Katika kufuata huko atalazimika kuzijua na kufuata masharti na mambo yanayotengua amali hiyo kupitia hayo madhehebu anayoyafuata. Katika mambo kama haya wanazuoni wa Hanafi wamejuzisha kwa wafuasi wa madhehebu hayo kufuata madhehebu ya Malik, na haya yameandikwa katika **"Talaki Rij'iy"** ya Ibn Abidin.]

Wengi wa wanazuoni wameyasema madhehebu ya Hanafi kuwa ndio sahihi zaidi. Kutokana na hilo nchi nyingi za kiislam ni za madhehebu ya Hanafi. Kutoka Turkistan hadi India na Anatolia yote ni Hanafi. Afrika ya Magharibi yote ni Malik. Pia baadhi ya sehemu za India zilizo pembezoni mwa bahari. Shafii wengi wanapatikana Misri, Kurdistan, Arabuni na Dagistan. Hanbali ni wachache katika maeneo hayo.Wakati fulani walikuwa wakipatikana wengi huko Sham na Baghdad.

**Adillatu Shar-iyya** yaani vyanzo vya elimu ya dini walivyovitumia maimamu mujtahid ni vinne. **Kur-an Karim, Hadithi Sharif, Ijmaa Umma** na **Kiyasi fukahaa**.

Iwapo Mujtahud hawatopata dalili ya wazi juu ya jambo fulani kupitia Kur-an Karim basi hutizama katika Hadithi Sharif.Na iwapo katika Hadithi Sharif hapakupatikana hoja ya wazi basi ikiwa **Ijmaa** ipo, jambo hilo litatekelezwa kwayo.[Ijmaa maana yake ni kuwa na kauli moja.Yaani katika jambo fulani, masahaba wote kuafikiana katika kulitekeleza au kulisema. Wale Tabii waliokuja baada ya masahaba nao vile vile wanachukuliwa Ijmaa yao kuwa ni dalili. Wale waliokuja baada ya hapo, hasa hasa hawa wanamageuzi wa dini wa zama hizi, maneno na matendo ya wajinga hawa hayachukuliwi kuwa ni Ijmaa.]

Iwapo jambo halikupatikana namna yake ya kufanywa hata katika Ijmaa, basi hapo italazimika kutumia kiyas ya wanazuoni.

Kufuatana na imam Malik, mbali na dalili hizi nne, makubaliano ya kauli ya watu wa Madina wa zama zile pia nayo hukubalika kuwa ni dalili. Anasema hii ni kwa sababu hizo ada wameziona kwa baba zao, nao kwa babu zao hadi kufikia kwa Mtume "swallallahu alayhi wasallam". Yeye anahisi dalili hii ina nguvu kuliko Kiyas. Hata hivyo, madhehebu matatu yaliobaki, hayakuchukua kauli za watu wa Madina kuwa ni dalili.

Njia za Ijtihad ni mbili. Ya kwanza ni ile iliyo maarufu kwa wanazuoni wa Irak ambayo ni njia ya **Rai** yaani njia ya kiyas. Iwapo jambo

halikufananuliwa waziwazi katika Kur-an karim na Hadithi Sharif basi hutafutwa amali nyengine iliyofanana nahii, ambayo ufafanuzi wake upo. Basi amali hiyo isiyo na ufafanuzi, hutekelezwa kama ile yenye ufafanuzi. Baada ya masahaba radhiyallahu anhum, raisi wa mujtahid waliokuwa katika njia hii ni Imam adham Abu Hanifa rahmatullahi alayhi.

Njia ya pili ni njia ya wanazuoni wa Hijaz nayo huitwa njia ya **Riwaya**. Hawa wanatanguliza ada za watu wa Madina mbele ya Kiyas. Katika njia hii aliyekuwa mbele miongoni mwa Mujtahid ni Imam Malik kwani yeye alikuwa ni mkaazi wa Madina. Imam Shafi na imam Ahmad bin Hanbal rahmatullahi alayhim waliwahi kushiriki darsa za Imam Malik rahmatullahi alayhi na wakajifunza njia yake. Kisha Imam Shafi rahmatullahi alayhi alikwenda Baghdad na kukutana na wanafunzi wa Imam Abu Hanifa rahmatullahi alayhi ambapo alijifunza njia yao, hivyo akaziunganisha njia zote mbili na kutoa njia mpya ya Ijtihad. Kwa vile alikuwa ni gwiji wa balagha na fasihi aliweza kuzifanyia ufumbuzi Aya tukufu na Hadithi Sharif na kuweza kutoa ufahamu wenye nguvu zaidi unaofaa kutiwa katika utekelezaji. Iwapo atashindwa kupata upande wenye nguvu zaidi hapo alikuwa akitumia Kiyas. Ahmad bin Hanbal rahmatullahi alayhi nae baada ya kujifunza njia ya Imam Malik rahmatullahi alayhi alikwenda Baghdad ambako alijifunza njia ya Imam Abu Hanifa rahmatullahi alayhi kutoka kwa wanafunzi wake. Kwa vile Ahmad ibn Hanbal rahmatullahi alayhi alikuwa amehifadhi hadithi nyingi alifanya ijtihad kwanza kwa njia ya kulinganisha hadithi na kutizama ipi yenye nguvu zaidi. Kutokana na hilo, utakuta ametofautiana na madhehebu mengine matatu katika hukumu za kiislam.

Hali ya madhehebu haya manne ni sawa na hali ya wakazi wa mji. Iwapo litatokea jambo katika mji na ikawa wakazi wake hawajui walitatue vipi, basi hukaa wale watu wenye nguvu ya rai na wakajaribu kutizama lile lililokaribu nalo zaidi kikanuni kisha wakalifananisha. Hufanya hayo kwa kuzingatia makusudio ya dola, maslahi ya miji na raha ya wakazi wake. Hii imefanana na madhehebu ya Hanafi. Wengine huangalia mwenendo wa wale walioko katika ngazi za juu za serikali na kuamrisha wafuatwe wao na hayo yakafanywa ndio makusudio ya dola. Huu ndio mfano wa madhehebu ya Malik. Wengine kufuatana na kanuni inavyoeleza, watachunguza na kudadavua mtiririko wa vipengele na mwenendo wake na hapo watapata njia ya kutekeleza hilo jambo husika lililojitokeza. Hii ndiyo njia ya Shafii. Wengine watachukua vifungu mbali mbali vya kanuni, watavilinganisha na

kujaribu kutafuta njia ya kutekeleza jambo husika lililojitokeza. Hii ndio njia ya Ahmad ibn Hanbal rahmatullahi alayhi. Hivyo viongozi wa mji kila mmoja atapata njia ya kufuata na kila mmoja njia yake itakuwa ni sahihi na imefuata sheria. Ila kiuhakika lililo sahihi ni moja tu kati ya hizi kanuni nne na tatu haziko sahihi. Ila kwa vile kanuni haikuwa inajulikana ni ipi na kwa vile wote walifanya jitihada ya kutafuta kanuni ili kuitii dola, hivyo hawatakuwa wenye makosa. Na watapendeza kutokana na jitihada yao ya kutafuta kanuni ili dola itiiwe. Bila shaka yule aliyesibu akaipatia kanuni,basi atapendeza zaidi na kupata ujira. Uhakika wa madhehebu manne ni kama huo.Njia aliyoitaka Allahu taala bila ya shaka ni moja tu. Hivyo ikiwa madhehebu yatatofautiana katika jambo, bila shaka mmoja tu ndio ana nafasi ya kuwa sahihi na wengine watakuwa wamekosea. Ila kwa vile maimamu wote walikuwa katika jitihada ya kutafuta lililo sahihi zaidi, wale wanaokosea husamehewa, bali pia hupata thawabu kwa sababu mtume wetu anasema **“Umati wangu hautoadhibiwa pale wanapofanya jambo kimakosa au kwa kusahahau”**.Kutokana na kwamba katika mambo ya iman walikuwa sawa, na kwamba mambo mengi ya ibada kwa vile yalipatikana dalili za Kur-an Karim na sunna hivyo pia wakawa sawa, basi hawakusemana vibaya katika yale machache waliyotofautiana.

[**Swali:** Wale watu wanaosoma vitabu vya kundi la Wahabi lililoasisiwa na Waingereza huko Saudi Arabia wanasema “Madhehedu yamejitokeza katika karne ya pili. Masahaba na matabii walikuwa na madhehebu gani?”

**Jawabu:** Imam wa Madhehebu maana yake ni mtu ambaye ameyakusanya katika kitabu, yale mambo yaliyoelezwa wazi katika Kur-an na Sunna kwa namna ambavyo masahaba waliyasikia. Na yale ambayo hayakuelezwa wazi, waliyafananisha na yale yaliyoelezwa wazi nayo wakayajumuisha. Katika kitabu kiitwacho **Hadika** ukarasa wa 318 anasema muandishi “Wakati wa zama za hawa maimam wanne wa madhehebu wajulikanano hivi sasa, pia walikuwepo maimam wa madhehebu mengine. Hayo yote yalidhoofika kisha yakapotea”.Masahaba kiram wote walikuwa ni wanazuoni nani mujtahid na kila mmoja wao ni Imam wa madhehebu. Kila mmoja alikuwa katika madhehebu yake na wote walikuwa na elimu kubwa na daraja ya juu kuliko hawa maimamu wetu. Madhehebu yao yalikuwa sahihi zaidi na thamini sana. Ila tu kwa kuwa madhehebu yao hayakuandikwa, basi yamesahaulika. Hivyo hakuna nafasi ya kufuata zaidi ya haya madhehebu manne. Kuuliza masahaba walikuwa ni madhehebu gani ni sawa na kuuliza mkuu wa brigedia ni askari wa

kikosi gani au kuuliza mwalimu wa fizikia ni mwanafunzi wa darasa gani?]

Baada ya kupita miaka 400 ya Hijra imeandikwa katika vitabu kwamba hapakuwepo tena wanazuoni magwiji waliofikia daraja ya kuweza kuwa Mujtahid. Katika kitabu kiitwacho (**Hadika)** imeandikwa katika ukurasa wa 318 hadithi sharif yenye kutambulisha kuwa viongozi wa dini waongo, walio wapotofu wataongezeka.Hivyo Muislam ambae ni Ahlu sunna ni lazima atizame moja kati ya haya madhehemu manne na kufuata. Yani analazimika kusoma kitabu cha elimu za dini cha madhehebu hiyo na kufuata maelekezo ya hiyo madhehebu katika imani na amali zake na kwa namna hiyo ndio atakuwa mwana madhehebu hiyo. Mtu ambae hafuati moja kati ya madhehebu haya manne hawezi kuwa Ahlu sunna. Hawa huitwa Wasio **madhehebu** na **Wazandik**. Asie na madhehebu ima atakuwa ameangukia katika makundi sabini na mbili potofu au ni kafiri. Hayo yameandikwa katika **Bahr, Hindiyya** na **Tahatawy** katika mlango wa Dhabaih na **Ibn Abidin** katika mlango wa Baghy (Waovu). Katika kitabu kiitwacho **Albasair** ukurasa wa 52na katika tafsiri ya Ahmed Sawy katika suratul Kahf pia yameandikwa haya.

Katika kitabu kiitwacho **Mizanul Kubra** katika utangulizi imesemwa "Yale madhehebu yaliyosahauliwa na haya madhehebu manne yaliyopo yote ni haki na sahihi.Hakuna iliyo juu zaidi kuliko nyengine kwa sababu zote zimeasisiwa kutoka vyanzo sawa vya dini. Katika madhehebu zote kuna mambo ambayo utekelezaji wake ni mwepesi **(Ruhsa)** kuna nayale ambayo utekelezaji wake ni mzito **(Azma)**. Mtu ambae yupo katika hali ya kuweza kutekeleza mambo mazito (Azma) akaamua kufanya mepesi huko ni kuchezea dini. Ila iwapo mtu ana udhuru na hawezi kutekeleza yale mazito basi anaruhusika kutekeleza yale ya ruhusa. Kwa mtu kama huyu atapata thawabu sawa na yule ambae ametekeleza jambo zito. Ni wajibu kwa mtu asie na dharura kutekeleza ya Azma yaliyo katika madhehebu yake na kutokukimbilia yale ya Ruhusa. Bali hata akiona jambo liko kiruhusa zaidi katika madhehebu yake lakini katika madhehebu mengine liko kiazma, basi ni wajibu kulitekeleza kiazma. Inafaa kuepuka kutokuyapenda maneno ya maimam wa madhehebu au kuiona rai yako ni bora kuliko zao. Hii ni kwa sababu elimu na ufahamu wa wanazuoni gwiji waliofikia daraja ya Mujtahid haiwezi kulinganishwa hata kidogo na elimu ya watu wengine". Mtu ambae hana udhuru wowote akaacha yale yaliyo katika madhehebu yake kwa kuwa ni mazito, na akawa anachukua huku na

kule, yale yaliyo mepesi katika madhehebu mengine, hiyo huitwa kufanya **Talfik** nayo haijuzu hata kidogo.

Katika utangulizi wa **Durrul mukhtar** na katika maandishi ya pembeni ya **Ruddul mukhtar** (yani Ibni Abidin) anasema "Wakati wa kufanya jambo au ibada,haijuzu kutafiti madhehebu zote na ukachagua kufuata njia iliyo ya rahisi. Mfano mtu mwenye udhu akitokwa na damu katika ngozi udhu wake hautenguki kufuatana na madhehebu ya Shafii. Lakini kufuatanana Hanafi udhu wake unatenguka. Kufuatana na madhehebu ya Shafii udhu hutenguka kwa kugusana ngozi kwa ngozi na mwanammke asie maharim ila kwa madhehebu ya Hanafi udhu hautenguki. Iwapo mtu atatia udhu, ikawa ametokwa na damu kwenye ngozi yake na akawa amegusana na mwanamke kisha akasali kwa udhu huo, huyo swala yake haitosihi.Kwa namna hii wakati unafanya jambo kwa kufuata madhehebu moja katika hali ya kawaida ukachanganya na madhehebu mengine basi amali hiyo itakuwa ni batili kwa muwafaka wa kauli ya wanazuoni. Kwa mfano mtu ambae atapangusa sehemu tu ya kichwa wakati wa kutia udhu, kisha akaguswa na mbwa nae akaamua asiikoshe hiyo sehemu kwa kufuata rai ya Imam Malik basi swala atakayosali itakuwa batil. Hii ni kwa sababu kwa rai ya Shafii mwenye kuguswa na mbwa swala yake haiwi sahihi lakini kwa rai ya Malik mbwa sio najis ila ni lazima kupangusa kichwa kizima wakati wa kutia udhu. Mfano mwengine ni talaka inayotolewa katika hali ya kutozwa nguvu kufuatana na Hanafi ni sahihi ila kwa madhehebu nyengine tatu si sahihi. Hivyo mtu mwenye kufuata madhehebu ya Hanafi akaigiza madhehebu ya Shafii kwa huyu mke aliemwacha na akaoa ndugu wa mwanamke huyu na kukaa nao sambamba wote wawili, hilo halitojuzu. Hii ni kwa sababu,kwa kauli ya pamoja ya wanazuoni, wakati unapofanya jambo haijuzu kufanya **Talfik** ya madhehebu na kutafuta njia nyepesi. Kutokufuata madhehebu yoyote kati ya madhehebu manne nayo vile vile haijuzu". Wakati akielezea nyakati za swala, kufuatana na madhehebu ya shafii inajuzu kuchanganya swala za adhuhuri na alasiri na swala za magharibi na isha iwapo patakuwa na udhuru wa mvua au safari, lakini kwa madhehebu ya Hanafi haijuzu. Mfuasi wa madhehebu ya Hanafi anapokuwa safarini inakuwa ni haramu kwake kusali swala ya alasiri wakati wa adhuhuri bila ya kuwepo hali ya mashaka makubwa. Vile vile haiwi sahihi kwake kusali adhuhuri wakati wa alasiri. Kwa madhehebu ya shafii yote mawili ni sahihi.Iwapo mtu anakuwa na mashaka kulifanya jambo kufuatana na madhehebu yake basi inajuzu kutumia ruhusa iliyo ndani ya madhehebu yake. Na iwapo kutekeleza kwa ruhusa iliyomo ndani ya madhehebu yake pia inakuwa

ni mashaka, basi hapo anaweza kutekeleza ibada hiyo kwa kuigiza madhehebu mengine, ila katika hali hiyo, ibada hiyo atalazimika kuitekeleza kwa mujibu wa fardhi na sharti ya madhehebu aliyoamua kuyaigiza". Mtu ambae ataiga madhehebu mengine katika utekelezaji wa jambo fulani, hatokuwa ametoka katika madhehebu yake. Hawi amebadilisha madhehebu. La muhimu tu ni kwamba anapotekeleza hiyo ibada, masharti ya ibada hiyo yaliyo katika hayo madhehebu anayoyaiga inabidi ayafuate katika hiyo ibada husika.

Anasema Ibn Abidin rahmatullahi alayhi katika **Raddul Mukhtar** juzuu ya pili ukurasa wa 542 kwamba "Iwapo mfuasi wa Hanafi atatia udhu wake bila ya kuleta nia na akaswali swala yake ya Adhuhuri, basi swala yake itakuwa ni sahihi. Ila kama ufikapo wakati wa alasiri akaamua kuwa yeye amekuwa mfuasi wa Shafii na akasali sala ya alasiri kwa udhu ule ule basi swala yake hiyo haitosihi.Inabidi atie udhu tena hali ya kuleta nia". Wakati akielezea **Taadhir** anasema (Mtu ambae hana elimu ya lazima ya dini, akawa anabadilisha madhehebu katika mambo yake ya kidunia, basi huwa anaichezea dini. Huyo anastahiki kutiwa adabu na inakhofiwa anaweza akafa hali ya kuwa hana imani. Katika maana ya Aya tukufu inasema **"waulizeni wanaojua"**, kwa hivyo ni wajib kuwauliza mujtahid na kufuata madhehebu. Kufuata madhehebu maana yake ni kujisema kwamba wewe ni mfuasi wa madhehebu hiyo au hata bila ya kusema kwa kutia nia tu inatosha. Kufuata madhehebu maana yake ni kusoma kujifunza na kufuata mafunzo ya imam wa madhehebu hiyo. Bila ya kusoma na kujifunza, ikawa unajitangaza tu kuwa wewe ni Hanafi au Shafii, huwezi kuwa mfuasi wa madhehebu hiyo. Watu wa namna hiyo ni lazima kuwauliza walimu na kusoma vitabu vya elimu za dini kwa ajili ya kutekeleza ibada".Wakati anaelezea Ushahidi anasema "Wale wasioyapa madhehebu umuhimu au wakawa wanabadilisha madhehebu kwa kutafuta wepesi [au wenye kuunganisha madhehebu na wakachagua mepesi na kuyakusanya] hao ushahidi wao haukubaliwi".

Anasema Ibn Abidin katika utangulizi "Imam Harun Rashid alimwambia Imam Malik kwamba anataka vitabu vyake yeye vienezwe katika miji yote ya waislam na kwamba atatoa amri raia wote wafuate mafundisho ya madhehebu yake tu. Imam Malik akamwambia asifanye hivyo na kwamba wanazuonni kutofautiana katika madhehebu ni katika rehema za Allahu taala kwa umati huu. Kila mtu inafaa afate madhehebu ayatakayo na madhehebu yote ni sahihi".

Mtu kuambiwa **muumin** na **muislam** maana yake ni yule mwenye kuamini mafundisho yaliyotoka kwa Allahu taala yakapitia kwa mtume

wake Muhammad na kufunzwa watu na yakaenea katika miji ya waislam. Mafunzo haya yameelezewa kwa Kur-an Karim na maelfu ya hadithi sharif. Elimu hii waliisikia masahaba kutoka kwa Mtume na kutoka kwao wakaisikia swalafi salih, yaani wale wanazuoni waliokuja katika karne ya pili na karne ya tatu na wakaiandika katika vitabu. Wanazuoni waliofuata baada yao waliyaeleza yale yaliyo katika vitabu vya **swalafi salih** kwa namna mbalimbali na wakatofautiana. Kuna mambo ambayo yanalazimu imani ila maana zake zikawa haziko wazi.Katika kufahamu na kufuata mambo haya kulipatikana mgawanyiko wa makundi sabini na tatu yaliyotofautiana.

Kati ya makundi haya ni kundi moja tu ambalo wakati wa kuelezea mambo hayo hawakuchanganya uoni wao wala fikra zao binafsi wala hawakufanya mabadiliko au kuongeza kitu. Kundi hili lililosibu kuifahamu imani sahihi ndiyo kundi la **Ahlu sunna (Sunni)**. Wale walioleta taawili isiyo sahihi kwa aya zenye shub'ha na kwenye hadithi na imani yao ikafuata taawili hizo, hawa huitwa makundi ya **Bid'a** na **upotofu** au wasio na madhehebu. Hawa nao ni waislam ila ni **wapotofu**.

Yale mambo yanayolazimu imani na ikawa maana zake zimewekwa wazi na ikawa makafiri hawa wameharibu imani zao kwa kuleta maana ya Kur'an karim na hadithi sharif kwa kutumia akili zao na uoni wao, hao huitwa **Mulhid**. Huyu mwenyewe anajihesabu kuwa ni muislam wa kweli na mfuasi wa Muhammad "swallallahu alyhi wasallam". Ama **mnafik** hujionesha nje kuwa muislam ila kiuhakika dini yake ni nyengine. **Mzandik** ni yule asie na dini. Haamini dini yoyote. Huyu hujionesha kama muislam ili aweze kuwachota waislam na kuwafanya mapagani wasio na dini. Huyu ni adui wa Uislam na hufanya jitihada kuleta mageuzi katika dini, kuuharibu Uislam na kuufanya utoweke kabisa. Huyu ni mtu mwenye madhara makubwa. Wamasoni na Waingereza ndio mfano wakundi hili.

Ili kuwa **muislam**, haitoshi kuamini mambo sita tu kati ya yanayotaka kuaminiwa. Ni lazima kuamini kwamba yale yote ya **fardhi** yana lazima kufanywa na yale yote ya **haramu** yana lazima kuachwa.Yule asieamini kwamba kutekeleza fardhi na kuacha haramu ni katika wajibu wa mwanzo, basi imani yake huwa imetoweka na huwa **Murtad**. Yule ambaye anakubali ila kwa kufuata hawaya ya nafsi yake au kufuata marafiki waovu akawa hatekelezi baadhi ya fardhi au anafanya baadhi ya haram huyu bado anakuwa ni muislam. Ila anakuwa ni muislam mwenye mapungufu, mkosaji. Muislam kama huyu huitwa **Fasik**. Kutekeleza fardhi na kuacha haram ndio kutekeleza

**ibada**. Yule muislam anaejitahidi kufanya ibada na pale anapofanya mapungufu akaleta toba bila kuchelewa huyo huitwa mja mwema.

Hivi sasa hakuna udhuru kwa mtu anaeishi huru katika nchi na akawa asiyajue mambo sita ya imani na yale yaliyo halali na yaliyo haramu. Kutokujifunza ni dhambi kubwa. Kujifunza na kuwafunza watoto ni lazima. Ikiwa hatojifunza mtu kutokana na kutokuyapa umuhimu na kuyabeza mafunzo ya dini basi huyo atakuwa kafiri.Yule kafiri ambaye atafahamu maana na akaamini na kutamka **"Ashhadu an lailaaha illa llah wa ashahadu anna Muhammadan abduhu warasuluh"** hapo atakuwa Muislam na kisha inakuwa ni wajibu kwake kujifunza bali pia ni wajibu kwa waislam wanaojua kumfunza mambo sita ya imani na yale mambo yaliyo halali na yaliyo haramu. Asipojifunza atakuwa ametoka katika Uislam na atakuwa Murtad. Mambo haya inalazimu ajifunze kupitia vitabu sahihi vya elimu za dini vilivyoandikwa na maulamaa wa Ahlu sunna. [Asihadaike na makongamano na vitabu vinavyoandikwa na maprofesa ambao hawana elimu ya ahlu sunna.]

## SEHEMU YA PILI

# TAALUMA MBALI MBALI

## WAFARIKISHAJI NA MADHEHEBU MAPOTOFU

Waislam ni makundi mawili. La kwanza ni Ahlu sunna. Kundi hili la haki na lililo sahihi la ahlu sunna limegawika katika madhehebu manne. Hawa imani yao na itikadi yao ni moja na hakuna tofauti baina yao.Kundi la pili ni wale ambao hawamo katika itikadi ya ahlu sunna.Hawa ni makundi ya Bid'a yaani wasio na madhehebu. Mashia na wahabi wanaingia katika kundi hili.Katika zama zetu hizi wafuasi wa Ibn Taymiya, Jamaludin Afghany, Muhammed Abduh, Sayyid Kutub, Mawdudi, Jamaatu tabligh na Wahabi ni makundi ya Bid'a. Wahabi wenyewe wanajitaja kuwa ni dhehebu la tano. Haya si madai ya kweli. Hakuna **dhehebu la tano**. Leo hakuna njia nyengine zaidi ya kujifunza dini kutoka katika vitabu vya elimu za dini vya madhehebu haya manne. Kila mtu atachagua lile lililo jepesi kwake kati ya madhehebu manne, atasoma vitabu vyake na kujifunza kisha atafuata katika matendo yake yote. Huyo atakuwa amefuata madhehebu na atakuwa ni wa madhehebu hayo. Kwa vile kile mtu ni rahisi kujifunza kutokana na kuona na kusikia kutoka kwa wazee wake, waislam kwa kawaida

huwa katika madhehebu ya wazee wao. Madhehebu kuwa ni manne na wala sio moja tu, imekuwa ni wepesi kwa watu. Pamoja nakwamba inajuzu kuacha dhehebu moja na kuingia lengine, kujifunza upya madhehebu mengine inachukua miaka, aidha jitihada uliyoifanya kujifunza madhehebu yako ya awali itakuwa imepotea bure. Pia ni wepesi kuchanganya yale ya zamani na ya sasa hivyo kuchanganya katika utekelezaji. Haijuzu kuacha madhehebu kwa kuwa tu hukuyapenda. Kwa sababu kuwafikiria swalafi kuwa majahil na kutokuwapenda ni jambo lililotajwa kuwa ni ukafiri.

Hivi leo Mawdudi, Hamidullah na Jamaat tabligh wa Pakistan, Jamaludin Afghani, Mufti wa Kairo Muhamed Abdu na wanafunzi wao kina Sayyid Kutub na Rashid Ridhaa wasio na madhehebu wa huko Misri na wale waliosoma na kudanganyika na vitabu vyao wanadai kuwa madhehebu yaunganishwe. Yachaguliwe yale yaliyo mepesi katika madhehebu manne yakusanywe na Uislam ufanywe mwepesi. Wanaitetea fikra hii kutokana na ufinyu wa akili zao na uhaba wa elimu yao. Wakati unaposoma vitabu vyao, unafahamu wazi kwamba wao ni wachache wa elimu ya tafsiri, hadith, usul na fik‘h, hivyo uovu wa mantiki zao na mkengeuko wa maandishi yao unajitokeza wazi. Hii ni kwa sababu:

1. Wanazuoni wa madhehebu manne wanasema Hukmi mulaffik batil. Hii ina maana ibada inayofanywa kwa kuchanganya madhehebu yote ibada hiyo haitokuwa sahihi kwa mtizamo wa madhehebu yoyote kati ya madhehebu hayo manne. Hivyo kuchanganya madhehebu ni batil, haiwezi kuwa sahihi. Mtu asiefuata kauli hii waliokubaliana maimam wa madhehebu yote manne hawezi kuwa ni mfuasi wa madhehebu haya. Anakuwa asie na madhehebu.Jambo lenye kufanywa bila ya kufata madhehebu huwa si lenye kufuata Uislam ni la kuzushwa. Inakuwa ni kuichezea dini.

2. Kuifanya njia ya utekelezaji dini kwa waislam kuwa moja tu ni kuifanya dini iwe ngumu. Lau kama Allahu taala na Mtume sallallahu alayhi wasallam wangelitaka wangeyafanya mambo yote na kila kitu kikawa wazi na njia ikawa moja tu. Lakini kutokana na huruma zao,hawakuweka wazi kila kitu.Kutokana na ufahamu wa wanazuoni wa ahlu sunna rahmatullahi alayhim ndio yakatokea madhehebu. Hii inatoa fursa kwa mtu anapopata uzito kutafuta rai nyepesi ndani ya madhehebu yake. Na akizidiwa zaidi kutafuta wepesi kutoka madhehebu nyengine. Laukama madhehebu ingelikuwa moja tu wepesi huu usingelipatikana. Wasio madhehebu, chini ya dhana yao ya kwamba wanakusanya yaliyo mepesi, watawafanyia uzito waislam.

3. Ikiwa ibada moja, kwa sehemu ukaifanya kwa kufuata mafunzo ya imam huyu, na sehemu nyengine ukaifanya kwa kufuata mafunzo ya imam mwengine huko ni kuonesha kutokupendezwa na elimu ya imam wa mwanzo. Nakama tulivyoelezea kabla kuhisi kuwa Swalafi saleh walikuwa majahil ni ukafiri.

Katika historia imeshuhudiwa sana kutokeza wale wanaotaka kufanya mageuzi katika dini na kuwadhalilisha wanazuoni wa ahlu sunna rahmatullahi alayhim ajmain.Wale wanaodai kutaka kukusanya yaliyo mepesi kutoka katika madhehebu yote na kuondoa madhehebu manne ni wazi kwamba hawajawahi kusoma hata ukurasa mmoja wa vitabu vya hawa maimamu na wakafahamu sahihi. Kwani ili uweze kuyafahamu madhehebu na utukufu wa imamu wa madhehebu lazima kwanza wewe mwenyewe uwe alim. Mtu aliye Alim,hawezi kuchimba shimo kwa ujinga na kukosa hekima na kuwaingiza watu kwenye maangamizi. Wale wote waliodanganywa na majahili na waovu katika historia, mwisho wao ilikuwa kuingia katika maangamizi. Wale wote waliowafuata wanazuoni wa **ahlu sunna** waliojitokeza kila karne na kusifiwa na hadith sharif basi walipata uongofu. Na sisi tushikamane na njia ya mababu zetu waliokuwa waislam wema na wasafi ambao walimwaga damu zao kwa ajili ya kueneza Uislam na wakawa mashahidi. Tusidanganyike na maandishi ya sumu yenye madhara ya wanamageuzi wa dini.

Kwa bahati mbaya fikra za mkuu wa kundi la wamasoni wa Misri, Abdu, kwa upande mmoja zikaenezwa katika **chuo kikuu cha Azhar**. Na kwa namna hiyo wakapatikana wanamageuzi wa dini huko Misri wakiwemo Rashid Riza, mkuu wa chuo cha Azhar Mustafa Maraghi, mufti wa Kairo Abdulmajid Salim, Mahmud Shaltut,Tantavi Jawhar, Abdulrazak Pasha, Zaki Mubarak, Farid Wajdi, Abbas Akkad, Ahmad Amin, Dokta Taha Husein Pasha, Kasim Amin na Hasan Banna. Kwa upande mwengine kama ilivyokuwa kwa mwalimu wao Abduh, na hawa pia walitajwa kuwa ni maulamaa wa Uislam wa kisasa na vitabu vyao vikafanyiwa tarjuma kwa Kituruki. Hii ikasababaisha kupatikana viongozi wa dini walio majahil na kupelekea vijana kutoka katika njia sahihi.

Mwanazuoni mkubwa ambae ni mujadid wa karne ya kumi na nne Sayyid Abdulhakim Efendi rahimahullahu alayhi amesema (Mufti wa Kairo, Abduh, hakuujuwa ukubwa wa wanazuoni wa kiislam. Alirubuniwa na maadui wa kiislam, hatimae akawa masoni na kuwa miongoni mwa wale makafiri wakubwa wenye kuuvunja Uislam kwa ndani).

Wale viongozi wa dini vijana waliopotokea kwenye ukafiri au Bid'a kutokana na fikra za kina Abduh, na wao walifanya jitihada kubwa ya kuwapotoa na wengine. Hadithi Sharif iliyosema **"Maangamizi ya umati wangu,yatatokana na viongozi wa dini waovu"** ikawa tayari imetanguliza mguu wa mbele.

Baada ya kifo cha Abduh mwaka 1323 h. (1905 m.) wanafunzi wake hawakupoteza muda bali waliendelea kuandika na kueneza vitabu vingi vilivyopelekea ghadhabu za Allahu taala kutokea. Moja kati ya vitabu hivyo ni **Muhawaraat** kilichoandikwa na Rashid Riza. Kama alivyofanya mwalimu wake, naye katika kitabu hiki aliyashutumu madhehebu manne ya Ahlu sunna na kwamba madhehebu ni kuwagawa watu kifikra na kwamba masharti na misingi ya ijtihad si chengine ila ni mizozo iliyochanganyika na ushabiki sugu na akadai kwamba haya yameharibu umoja wa Waislam. Kiuhakika alichofanya ni kuwabeza mamilioni ya waislam ambao kwa zaidi ya miaka elfu moja wamekuwa wakishikamana na moja kati ya madhehebu manne. Chini ya dhana yake ya kuwa anakidhi mahitaji ya wakati,alimalizikia kuwa mbali na Uislam kutokana na kuibadilisha dini na Imani. Moja kati ya sifa inayowajumuisha wanamageuzi wa dini ni kujitambulisha kuwa wao ndio waislam wa kweli, wenye kuyafahamu mahitaji ya karne hii na wenye uoni mpana. Wale waislam wakweli, wema wenye kufuata njia ya wanazuoni wa Ahlu sunna waliosoma na kufahamu vitabu vya dini na wakasifiwa kuwa ni warithi wa mtume kwa hadithi isemayo **"Zama bora ni zama zao hao"** walidharauliwa na watu hao wakahesabiwa kuwa ni Awam wenye kufuata kibububusa tu. Ujinga wa watu hawa juu ya hukmu za uislam, fikhi, na elimu za dini ulikuwa unajitokeza wazi wazi katika mazungumzo yao na maandishi yao. Mtume "swallallahu alayhi wasallam anasema" **"Mbora wa watu ni yule Alim mwenye imani sahihi", "Wanazuoni ni warithi wa mitume", "Elimu ya moyo ni miongoni mwa siri za Allah", "Usingizi wa wanazuoni ni ibada", "Waheshimuni wanazuoni wa umma kwani wao ni nyota za duniani", "Wanazuoni wataombea shufaa siku ya kiama", "Wanazuoni wa fik'hi ni watu wa thamani, kuwa nao pamoja ni ibada"** na **"Mwanazuoni aliye baina ya wanafunzi wake ni sawa na mtume aliye baina ya umati wake".** Je hadithi hizi zinawasifu wanazuoni wa Ahlu sunna waliokuwepo zaidi ya miaka elfu moja na mia tatu sasa au zinawasifu hawa waliojitokeza hivi juzi kina Abdu na kuruta wake?. Swala hili pia analijibu bwana wetu Mtume "swallallahu alayhi wasallam" **"Kila karne itakuwa mbaya zaidi kuliko ile iliyopita na kwa namna hiyo maharibiko yatakuwa yanazidi hadi siku ya kiama"** na **"Kiama kitakapokaribia basi viongozi wa dini watakuwa**

**waovu wenye kunuka kuliko mavi ya punda“.** Hadithi hizi zimeandikwa katika **Muhtasar Tadhkira Kurtuby**. Maulamaa waliosifiwa na Mtume “swallalahu alayhi wasallam“ na maelfu ya awliya wote wanakubaliana kwa kauli moja kuwa hilo kundi moja litakalookoka na moto wa Jahannam ni lile la madhehebu ya **wanazuoni wa Ahlusunna**. Pia wamekubaliana kuwa kuchanganya madhehebu ni jambo batil.Kwa maana ya kwamba kuchagua mambo mepesi kutoka katika madhehebu ukayakusanya pamoja na kutengeneza dhehebu jipya ni jambo la kipuuzi lililo batili.

Hivyo mtu mwenye akili timamu atafuata madhehebu ya Ahlu sunna yaliyosifiwa na wanazuoni wa kiislam kwa kauli moja,zaidi ya miaka elfu au atafuata haya yaliyojitokeza na hawa majahil wa dini wenye kujitia usasa na ustaarabu?

Viongozi wa haya makundi sabini na mbili ambayo hadithi sharif imeyaeleza kuwa yataingia motoni siku zote wamekuwa mbele kuwahujumu kwa maneno yao wanazuoni wa Ahlu sunna radhiyallahu anhum ajmain. Pamoja na kujaribu kwao kuwatia doa hawa Waislam wenye baraka, walizikuta aya na hadithi sharif kila wakati zikiwapa jawabu na kuwaadhirisha. Baada ya kuona kuwa hawatofanikiwa kuwapiga vita Ahlu sunna kwa elimu, waliamua kutumia njia za kihuni na nguvu na katika kila karne wakamwaga damu za maelfu ya waislam. Waislam walio katika madhehebu manne walipendana siku zote na kuishi kama ndugu.

Mtume “swallallahu alayhi wasallam“ anasema **“Katika utekelezaji wa mambo, waislam kutofautiana katika madhehebu ni rehma ya Allah“**. Wanamageuzi wa dini kama huyu Rashid Riza aliezaliwa mwaka 1282 h. (1865 m.) na kufa ghafla mwaka 1354 h. (1935 m.) wanadai kuwa watayachanganya madhehebu na kuleta umoja wa waislam. Uhakika ni kwamba Mtume “swallallahu alayhi wasallam“ ameamrisha waislam wote washikamane chini ya Imani moja kwenye njia sahihi ya makhalifa wanne. Wanazuoni wa kiislam walishikamana na kufanya kazi ya kuiandika itikadi ya makhalifa wanne katika vitabu. Njia hii isiyo mbadala ambayo ndio aliyoiamrisha mtume inaitwa njia ya **Ahlu sunna**. Waislam wote duniani wanalazimika kushikamana katika njia hii ya Ahlu sunna isiyo mbadala. Hawa wenye kudai kwamba wanataka kuleta umoja wa waislam, ikiwa ni wa kweli katika nia yao hiyo, basi na wajiunge na huu umoja ambao tayari upo.Ila kwa bahati mbaya huo ndio mtindo wa wale wanaotaka kuuvunja Uislam kwa ndani miongoni mwa wamasoni, waingereza. Wakitumia maneno matamu kuwahadaa

Waislam na kuuvunja umoja wa imani kwa madai ya kwamba wanataka kuleta umoja.

Maadui wa Uislam tangu karne ya mwanzo walianza kuupiga vita Uislam. Hivi sasa wamasoni, wayahudi, wakoministi na wakristo wanaendelea kufanya mipango mbali mbali ya kuuhujumu Uislam. Na yale makundi yaliyotajwa kuingia motoni, waislam wapotofu, nao wanawatia doa wale walio katika njia sahihi ya Ahlu sunna na kufanya hila na uzushi ili wawatoe katika njia sahihi. Kwa namna hiyo, maadui wa kiislam wameshikamana katika kuivunja njia ya Ahlu sunna. Waliokuwa mbele katika hujuma hizi ni **Waingereza**. Waliendeleza vita hivi kwa kutumia vyanzo vyote vilivyo katika utawala wao ikiwemo hazina, nguvu za kijeshi, nguvu za utaalamu wa kiteknolojia, wanasiasa na waandishi. Kwa namna hiyo wakaweza kuvunja dola mbili kubwa za kiislam ambazo ndizo zilikuwa walinzi wa Ahlu sunna, dola ya Gurganiyya ya India na dola ya Othman ambayo ilienea katika mabara matatu. Wakaviangamiza vitabu vya kiislam vilivyo katika nchi za kiislam.Elimu za kiislam zikafutika na kupotea katika nchi nyingi za kiislam.Baada ya kwamba wakoministi walikaribia kutoweka baada ya vita vya pili vya dunia,ikawa sasa wanapata nguvu tena na kuanza kuenea.Fikra ya kuugeuza mji mtukufu wa Waislam wa Palestina kuwa dola ya Wayahudi, jambo ambalo lilifanywa na kikosi cha wazayuni, lilianzishwa na mmoja wa mawakili wakuu wa Uingereza aitwae James Balfour katika mwaka 1917. Serikali ya Uingereza ilisaidia harakati hizi kwa miaka kadhaa hadi kuundwa kwa dola ya Wayahudi 1366 (1947 m.). Aidha Waingereza waliichukua Saudi Arabia kutoka dola ya Othman na kuwakabidhi kizazi cha Suud mwaka 1351 (1932 m.) na kupelekea kuundwa kwa dola ya kiwahabi yenye itikadi potofu. Kwa namna hiyo Uislam ukawa umepata pigo kubwa. Dhulma na mateso yaliyofanywa na wahabi kwa Waislam wa Hijazi yameandikwa kwa urefu mwishoni mwa kitabu kiitwacho **Kiyama na Akhera.**

Abdulrashid Ibrahim Efendi katika kitabu chake kiitwacho **Alem Islam** kilichochapishwa kwa kituruki, huko Istanbul mwaka 1328 (1910 m.), ameandika katika juzuu ya pili ya kitabu hicho juu ya uadui wa Waingereza kwa Uislam na kusema “Fikra kuu ya Waingereza ilikuwa ni kuuondosha ukhalifa wa Uislam. Kuanzisha vita vya Kirim na kuwasaidia Waturuki katika vita hivyo, ilikuwa ni hila tu ya kuupiga vita ukhalifa. Maafikiano ya Paris yanadhihirisha hila hiyo. [Matakwa waliyoyaweka Waingereza katika suluhu ya Lozan ya mwaka 1923 yanadhihirisha wazi wazi uadui wa Waingereza.] Madhara yote yaliyowafika waislam yamedhihirika kuwa mkono wa Waingereza

ulikuwemo pamoja na kufichwa kwa mapazia mbali mbali. Msingi wa siasa za Waingereza ni kuuangamiza Uislam na hii ni kutokana na woga wao kwa dini hii. Ili kuwadanganya waislam huwa wanawatumia watu wao waliowarubuni wasio na muwala , na kuwatambulisha kama wanazuoni au mashujaa wa kiislam. Mwisho wa maneno yetu ni kwamba adui mkubwa wa Uislam ni Waingereza". Abdulrashid Efendi alikufa mwaka 1363 (1944 m.) huko Japan.

Haikutosha damu ya waislam waliyoimwaga Waingereza kwa karne kadhaa, bali wamasoni wa Scotland waliwadanganya na kuwaingiza katika umasoni maelfu ya waislam na viongozi wa dini. Waliwatoa katika Uislam kwa maneno ya kilaghai kama vile kusaidia watu na kuleta udugu. Ili kuuangamiza Uislam kikamilifu, waliwatumia hawa wamasoni walioritadi. Watu kama Mustafa Rashid Pasha, Ali Pasha, Fuad Pasha, Midhad Pasha, Talat Pasha, Jamal Pasha na Enver Pasha wakitumika kuivunja dola ya kiislam, wakati wamasoni wenzao kina Jamaludin Afghani, Mohamed Abdu na wanafunzi wao walitumika kuharibu elimu za kiislam na kuziangamiza. Miongoni mwa mamia ya vitabu viovu vilivyoandikwa na viongozi hawa wa dini wamasoni, ni kile kitabu cha mmisri aitwae Rashid Ridhaa kiitwacho **Muhawaraat**. Kitabu hiki cha kiarabu kimefanyiwa tarjama kwa lugha mbali mbali na kimeenezwa nchi mbali mbali za waislam ili kuwaharibia dini yao na imani yao. Baadhi ya viongozi wa dini wanamageuzi ambao hawakusoma au hawakufahamu ipasavyo vitabu vilivyoandikwa na wanazuoni wa Ahlu sunna, nao kwa bahati mbaya walikumbwa na wimbi hili wakaangamia wao wenyewe na kusababisha maangamizi kwa wengine.

Katika kitabu kiitwacho **Muhawarat** madhehebu manne ya Ahlu sunna yamekebehiwa, moja kati ya vyanzo vya elimu ya kiislam ambayo ni **Ijmai umma** imekataliwa na yameletwa madai kwamba kila mtu atekeleze amali zake kwa namna ya ufahamu wake binafsi wa kitabu na sunna. Hii ni kuuvunja Uislamu kwenye mizizi yake. Ili kuwafahamisha ndugu zetu waislam uovu na madhara ya kitabu hichi ndiyo tukatayarisha kitabu kiitwacho **"Answer to an Enemy of Islam"** na tukakieneza kwa lugha za Kituruki, Kiarabu na Kiingereza. Uovu wa kitabu hicho pia umeoneshwa na kujibiwa kwa ufasaha katika vitabu vifuatayo **Hulasatul tahkik fiy bayanihukmitaklid wa talfik** kilichoandikwa na mwanazuoni mkubwa Abdulghani Nablusi rahmatullahi taala alayhi, **Hujatullahi alal alamin** cha Yusuf Nabhani rahmatullahi taala alayhi, Riswala ya **Ghayatu tahkik** cha Muhammad Hayat Sindi na **Sayful abrar** cha mwanazuoni wa kihindi aitwaye

Muhammed Abdulrahman Silhety rahmatullahi taala alayhi. Vitabu hivi vinne vimefanyiwa ofset na kuenezwa.

Mwisho wa kitabu cha **Hulasatu tahkik** anasema “Muislam ima atakuwa amefikia daraja ya kuwa Mujtahid au atakuwa hakufikia. Mujtahid naye ima atakuwa **Mutlak Mujtahid** au **Mukayyad Mujtahid**. Haijuzu kwa Mutlak Mujtahid kumfuata mujtahid mwengine na lazima afuate ijtihad yake mwenyewe. Mukayyad Mujtahid ana wajibu wa kufuata misingi ya madhehebu ya Mutlak mujtahid. Atafuata misingi hiyo na kufuata ijtihad yake.

Yule ambae si Mujtahid, atafuata madhehebu yoyote anayoyataka miongoni mwa madhehebu manne. Ila anapofanya jambo chini ya madhehebu hiyo basi ili amali yake hiyo iwe sahihi atalazimika kuyafuata masharti yote yaliyoainishwa. Iwapo ataacha moja ya masharti yaliyoainishwa basi amali hiyo haitosihi. Na imekubalika kwa kauli moja kuwa amali hiyo ni batil. Pamoja na kwamba si sharti kuamini kwamba madhehebu yake mtu ndio iliyo juu kuliko nyengine, lakini ni vyema kuamini hivyo. Wakati wa kufanya ibada au amali fulani kufanya **Talfik** ya madhehebu, yaani kutekeleza hilo jambo kwa kuchanganya rai za madhehebu mbali mbali hiyo inakuwa ni kutoka katika madhehebu manne na kuleta dhehebu jengine la tano. Amali hiyo huwa si sahihi kwa dhehebu lolote kati ya hayo madhehebu aliyoyachanganya na kwa ujumla huwa batil. Huko ni kuichezea dini. Kutokana na hilo maji yaliyo machache kuliko **‘Hawdhi Kabir’** lakini yakawa mengi kuliko ‘**kullatayni’** yakiangukiwa na najsi na maji yakawa hayakubadilika rangi, harufu wala ladha, maji haya ikiwa atatilia udhu mtu bila ya kutia nia, na akawa hakuviosha viungo vya udhu kwa mpangilio, mtiririko bila ya kupitisha muda kutoka kiungo kimoja kwenda chengine na akawa hakuanza kwa Bismillahi, basi udhu huo utakuwa haukufuata madhehebu yoyote kati ya madhehebu ya maimam wanne. Yule atakaedai kuwa udhu huo ni sahihi basi atakua amezua dhehebu la tano. Haijuzu hata kwa Mujtahid, kuleta neno kinyume na lile ambalo maimamu wanne walikubaliana nalo. (Maana ya **kullatayn** iliyotajwa hapo juu katika wingi wa maji,imeelezwa katika kitabu kiitwacho **Saadeti abadiyye)**. Anasema Sadru sheria katika kitabu kiitwacho **Tawdhih** “Katika utendaji wa jambo, ikiwa kuna rai mbili zimekuja kutoka kwa masahaba, basi wale waliokuja baada ya wao haitojuzu kwao kuleta rai ya tatu kwa kauli yenye itifaki. Kuna pia waliosema kuwa wanazuoni wa kila karne ni kama masahaba“. Anasema Molla Husrev katika kitabu kiitwacho **Miratul usul** “Iwapo katika utendaji wa jambo kuna kauli mbili zilizotoka kwa wanazuoni wa

karne ya mwanzo, basi wale watakaokuja baada yao haitojuzu kuleta kauli ya tatu,na hili limeafikiwa kwa kauli moja. Na ni sahihi kusema kwamba kwa kila karne wanazuoni wake ni kama masahaba". Muandishi wa mwanzo wa tafsiri ya Jalalayni, Jalaludin Mihhalli, katika sherhe ya Suyuti iitwayo **Jam-ul Jawamii** anasema "Kwenda kinyume na Ijmaa ni haram. Imekatazwa kwa aya za Kur-an karim. Kwa hivyo jambo ambalo wamehitilafiana Swalafi, kulileteа kauli nyengine ya tatu ni haram".

Kuifanya amali kwa kuchanganya kauli zisizokubaliana za madhehebu mawili,matatu au yote manne hiyo huharibu Ijmaa ya madhehebu hayo. Amali hiyo haiwi sahihi kwa kipimo cha madhehebu yoyote kati ya hayo madhehebu manne.Hii ina maana kwamba kufanya **Talfik** sio jaiz. Anasema Kasim bin Katlubega katika **Tas-hih** "Kufanya amali fulani kwa kuchanganya rai za Mujtahid wawili haijuzu. Chini ya muktadha huu basi,mtu ambae ametia udhu akapangusa sehemu tu ya kichwa, kisha akaguswa na mbwa na akaenda kusali bila kuikosha sehemu iliyoguswa, basi mtu huyo swala yake haitosihi. Swala hiyo kwa kauli moja haitosihi na hayo ameyaandika mmoja wa wanazuoni wa shafii Shihabudin Ahmed bin Imad rahmatullahi taala alayhi katika kitabu kiitwacho **Tawfikul Hukkam**. Mfano wa mtu alietajwa hapo juu udhu wake na swala yake haiwi sahihi kwa mtizamo wa imam Malik katika kukosha sehemu tu ya kichwa na mtizamo wa Imam Shafii katika kuguswa na mbwa".

Anasema mwanazuoni wa Hanafi Muhammad Baghdadi rahmatullahi alayhi katika barua yake iitwayo **Taklid** "Ili kuweza kufuata madhehebu mengine lazima zipatikane sharti tatu. Sharti la kwanza anaandika Ibn Humam katika **Tahrir** kwamba jambo ulilolianza kwa kufuata madhehebu yako, huwezi kulimaliza kwa kutumia madhehebu mengine. Mfano udhu ulioutia kwa kutumia mafunzo ya Hanafi, huwezi ukasalia swala kwa kufuata mafunzo ya Shafii. Sharti ya pili anasema ibn Humam katika kitabu cha **Tahrir** akimnukuu Ahmed bin Idris kutoka Karafi kwamba hayo madhehebu mawili aliyoyachanganya asiyachanganye katika mambo ambayo hayo madhehebu yametaja kutokusihi kwa hilo jambo. Mfano akamfuata Shafi kwa kutokufuatanisha ukoshaji wa viungo na kisha akamfata Malik kwa kugusana na mwanamke asie maharim yake, udhu huu akisalia swala yake haitokuwa sahihi kwa madhehebu yote mawili. Sharti ya tatu asichague yale yaliyo mepesi katika madhehebu na akayachanganya. Imam Nawawy na maimam wengi wengine wakilipa umuhimu sharti hili. Ibni Humam sharti hili hakulitaja. Anasema Hasan

Shernblali katika **Ikdul ferid** kwamba “Ndoa iliyofungwa bila ya Walii kwa kumfuata Hanafi na ndoa iliyofungwa bila shahidi kwa kumfuata Malik, ndoa hizi zote ni sahihi. Ila kama ndoa itafungwa bila shahidi wala walii, ndoa hiyo haiwi sahihi. Watu wa kawaida kwa vile ni uzito kwao kuweza kupambanua na kuchunga mambo kama haya, basi imezuiliwa kwa mtu asie na elimu kufuata madhehebu mengine pasi na dharura. Bila ya kuwauliza watambuzi na kujifunza, haitokuwa sahihi kwao kufuata”. Maandishi ya Muhammad Baghdadi yamemalizikia hapa.

Wakati Ismail Nablusi akisherehesha kitabu cha **Durar** alichukua maelezo kutoka **Ikdul Fardi** yasemayo “Si sharti kwa mtu kujiambatanisha na dhehebu moja tu. Anaweza akafuata na madhehebu mengine. Ila wakati anapofanya amali fulani kwa moja kati ya madhehebu basi lazima alifanye kwa masharti yote ya dhehebu lile alilolichagua kwa amali ile.Ikiwa anafanya amali mbili mbali mbali zisizo na mafungamano, inajuzu basi kuifanya kila moja kwa kufuata dhehebu tafauti”. Kusema kuwa unapofuata dhehebu katika kutekeleza jambo fulani lazima ufate masharti yake yote ina maana ya kusisitiza kuwa Talfik sio sahihi.

Mmoja wa wanzuoni wa Hanafi Abdulrahman Imadi katika kitabu chake kiitwacho **Mukaddima** anasema “Wakati wa dharura mtu anaweza akafuata rai kutoka katika madhehebu matatu mengine.Lakini katika jambo hilo lazima atimize masharti yote yaliyo katika dhehebu hilo. Mfano mfuasi wa Hanafi akaamua kutia udhu kwa maji yaliyoingiwa na najsi yaliyofika kullatayn kwa kumfuata Shafii, mtu huyu katika swala yake vile vile atalazimika kufuata masharti ya udhu na swala ya Shafii. Wakati wa udhu atalazimika kutia nia, kufuatisha ukoshaji wa viungo, na wakati anaposali kusoma Fatiha nyuma ya Imam na kufanya Tadil ya nguzo. Asipoyafanya haya basi swala yake itakuwa ni batili kwa makubaliano ya kauli moja”. Kufuata madhehebu mengine, hailazimishi kuandika kwamba iwe katika hali ya dharura. Hapa kwa kusema dharura basi uhitaji unakuwa umeshatambulishwa. Wanazuoni walio wengi wanasema kwamba hailazimu kwa mtu kila wakati kufuata dhehebu hilo hilo. Wakati wa kufuata madhehebu yake kama utatokea uzito na mashaka basi anaweza kufuata madhehebu mengine.Maandishi yetu haya yanaonesha kwamba Talfik sio sahihi.

Katika kitabu cha **Tahrir** cha Ibn Humam hakuna hata andiko moja lenye kuashiria kuwa Talfik ni sahihi. Muhamed Baghdady na Imam Munavi wamemnukuu Ibni Humam kutoka kitabu chake **Fathul kadir** “Ni dhambi kuhamia madhehebu mengine kwa ijtihad na burhan. Mtu

kama huyo hufanyiwa taadhir (adhabu ya kuadhiriwa). Na kuhama bila ijtihad wala burhan ni vibaya zaidi. Kuhama maana yake ni kufanya mambo na ibada kwa kutumia madhehebu mengine. Haiwezekani kwa kusema tu kuwa nimehama. Hiyo huitwa kutangaza nia sio kuhama kwenyewe. Kwa ahadi kama hiyo hailazimishi mtu kufuata madhehebu hayo. Aya isemayo **“Msiyoyajua waulizeni wajuao”** inaamrisha kuuliza hukmu za mambo kwa wale watu wajulikanao (au wadhaniwao kwa dhana yenye nguvu) kuwa ni maulamaa. Jambo la wanazuoni kukataza kuhamahama madhehebu wamelifanya ili kuzuzia watu wasije angukia kwenye jambo la kukusanya yale yaliyo mepesi kutoka madhehebu zote. Kufuatana na wanazuoni wengi kila muislam katika amali tofauti anaweza kufuata ijtihadi iliyo nyepesi kwake. Kauli ya Ibn Humam isemayo “Kila muislam katika kila jambo lake anaweza kufuata ijtihad iliyo nyepesi kwake” ikiwa mtu mjinga atafahamu kwa kauli hii kuwa Talfik inajuzu basi atakuwa amekosea. Kwa sababu kauli hiyo inataka jambo lifanywe kwa kufuata mafunzo ya dhehebu moja tu, wala haioneshi kujuzu kwa jambo moja kufanywa kwa kuchanganya rai za madhehebu tofauti. Wale ambao hawakulifahamu hili miongoni mwa wasio na madhehebu, wana mageuzi wa dini, wamechukua Ushahidi wa uongo kutoka kwa Ibn Hamam kutetea hoja yao ya kuchanganya madhehebu. Uhakika ni kwamba ibn Humam ameeleza wazi wazi katika Kitabu cha **Tahrir** kwamba Talfik sio sahihi.

Wana mageuzi wa dini wanajaribu kuonesha maneno yafuatayo ya Ibn Nujaym kuwa ni mfano wa kukubalika kwa Talfik “Katika fatwa za Kadihan, ardhi ya vakf kama itauzwa kwa bei ya juu kuliko soko lilivyo, kufuatana na Abu yusuf mauzo hayo hayatasihi kwa vile bei imewekwa juu sana.Kufuatana na Imam Azam, Uwakala wa mfanyakazi wa vakf atakaoufanya na kuuza kwa bei ya juu itajuzu. Kufuatana na Abu yusuf kuuzwa kwa wakfu kwa njia ya kubadilisha na kufuatana na Abu hanifa wakala kuuza kwa bei iliyopita soko yote haya ni jaiz, hivyo kwa kuunganisha ijtihad mbili hizi basi mauzo yatakua sahihi”. Hapa inabidi ifahamike kwamba rai zilizounganishwa zote ni za ndani ya dhehebu moja. Na zote kauli mbili zimetokana na asili moja. Na hii ni tofauti na kuchukua rai za madhehebu mawili tofauti ukachanganya katika ibada moja. Ibn Nujaym anaonekana wazi kutokujuzisha kwake Talfik katika kitabu chake cha **Kanz** ambayo ni sherhe ya **Bahru raik** aliposema “Imam wa madhehebu mengine atakapo swalisha jamaa, basi ni lazima afuate masharti ya dhehebu la hapo”. Tarjuma ya sehemu ya mwisho ya **Hulasatul tahkik** imemalizikia.

Mwanazuoni wa kihindi aitwae Muhammed Abdulrahman Silhety katika kitabu chake **Sayful abrar il maslul alal fujar** cha lugha ya kiajemi anasema Ulamaa Hafidh Hasan bin Muhammad Tayyib katika sherhe ya **Mishkat** akielezea hadithi isemayo **“Wepesisheni.Msifanye uzito”** alisema “Yule ambaye anachagua yaliyo mepesi miongoni mwa madhehebu na kuyachanganya ni Mzandik”. Tayyibi alikufa mwaka 743 (1343 m.) huko Sham. Kitabu cha **Sayful abrar** toleo la kwanza limechapishwamwaka 1300 huko India. Kilichapishwa tena na Hakikat kitabevi mwaka 1415 (1994 m.). Kwa hivyo tunasema kwamba:

1. Kila muislam wakati anafanya jambo au ibada ana wajibu wa kufuata moja kati ya madhehebu manne. Haijuzu kumfuata ulamaa mwengine nje ya maulamaa hawa wa madhehebu.

2. Kila Muislam anaweza kufuata dhehebu lolote ambalo ni jepesi kwake. Katika jambo moja anaweza kufuata dhehebu hili na akafuata madhehebu mengine katika jambo jengine.

3. Na kuhusu kutekeleza jambo kupitia madhehebu tofauti tunasema kwamba masharti yanayolifanya jambo hilo liwe sahihi lazima yachukuliwe kutoka dhehebu moja tu na hapo ndio jambo hilo litakuwa sahihi kwa dhehebu hilo. Hii huitwa **Taqwa** na ni jambo zuri. Dhehebu hilo atakuwa amelifuata na madhehebu mengine atakuwa ameyatupia jicho. Ili uwe umeyafuata dhehebu fulani katika jambo, ni lazima kufuata masharti yote kutoka dhehebu hilo. Ikiwa atafanya ibada na akachanganya katika hali ya kwamba hakuna hata dhehebu moja ambalo masharti yake yamekamilika, hiyo huitwa **Talfik**. Hakuna hata sura moja ya Talfik ambayo inajuzu.

4. Binaadam halazimiki kila wakati kubaki katika dhehebu alilolichagua. Akipenda anaweza akahamia katika madhehebu mengine. Kuweza kufuata madhehebu fulani, inalazimu kuijua vyema Fik’h ya Madhehebu hayo na hii huja kwa kusoma vitabu vya elimu. Kwa sababu hii basi, kubaki katika dhehebu moja ni wepesi zaidi. Kuhama kutoka katika dhehebu moja au kuamua kufanya jambo fulani kwa madhehebu mengine ni uzito. Madhehebu mengine yanaweza kufuatwa pale penye uzito na kwa kuelewa masharti yote.

Kwa vile kujifunza fik’hi ya madhehebu mengine ni uzito, maulamaa wa fik’hi wamekataza kwa watu wasio na elimu kufuata madhehebu mengine. Mfano katika **Bahrul fatawa** anasema “Mtu ambae ni Hanafi ikawa kidonda chake kinachuruzika na ikawa ni uzito kwake kutia udhu kwa kila swala, haitofaa kwake kusali kwa kumfuata shafii”. Hii ni kwa sababu ikiwa masharti ya swala ya Shafii atashindwa kuyafuata swala yake haitokua sahihi. Ibn Abidi amelieleza kwa upana hili, wakati

akielezea Taadhir. Maulamaa wa ahlu sunna rahmatullah alayhim ajmain, kwa kuhofia swala za wale wasio na elimu zisije zikawa batil, basi katika hali ya kutokuwepo uzito na mashaka, hawakuruhusu kufuata madhehebu mengine.

Anasema Tahtawy katika hashiyat ya **Darul Mukhtar** mlango wa kuchinja “Baadhi ya wanazuoni wanasema maana ya aya ya 103 ya surat **Ali Imran** isemayo **“Shikamaneni na kamba ya Allah”** inakusudiwa kushikamana na yale waliyoyaeleza maulamaa wa Fik’hi. Wale wasiofuata vitabu vya Fik’hi huangukia katika upotofu, na hukosa msaada wa Allahu taala na hupelekea kuingia motoni. Enyi mlioamini. Izingatieni aya hii yenye habari njema ya kuokolewa na moto na shikamaneni na mafunzo ya **wanazuoni wa Ahlu sunna**. Kwa sababu radhi za Allahu taala na msaada wake uko kwenye wale walio katika kundi hili. Kwa wale wasio katika kundi hili watapata ghadhabu za Allahu taala na kuunguzwa motoni. Ili kuwa ni Ahlu sunna ni lazima kufuata moja ya madhehebu manne.Yule asiefuata moja ya madhehebu haya manne si Ahlu sunna. Kati ya makundi sabini na tatu, moja tu ndio la ahlu sunna. Makundi yaliyobaki sabini na mbili ni makundi ya bid’a nao wataingia motoni. Hawa huitwa wanamageuzi wa dini. Ili kuepuka kuwa mzandik ni lazima kufuata moja ya madhehebu, yaani kuwa Ahlu sunna”. Yule mwenye kukusanya yaliyo mepesi kutoka madhehebu mbali mbali akayajumuisha na kufuata, huyo huwa hakukamilisha masharti ya dhehebu lolote katika haya na huwa amejitengua kutoka Ahlu sunna. Amekuwa asie na madhehebu. Hapa inafahamika kwamba yule ambaye hafuati moja kati ya madhehebu manne huwa hana dhehebu. Chini ya muktadha huu, yule mwenye kuchanganya madhehebu manne (Talfik) huwa hana dhehebu. Na hata kama mtu atakuwa anafuata dhehebu moja tu lakini katika imani, itikadi yake ikawa haiendani na Ahlu sunna basi huyo pia ni mtu asie na dhehebu. Watu hawa watatu waliotajwa hawawi katika ahlu sunna. Ni katika watu wa bid’a. Wanafuata njia ya upotofu. Muislam wa kweli ni yule mwenye moja kati ya madhehebu manne ambayo ndio njia ya haki, njia ya ahlu sunna. Mafunzo ya imani ya madhehebu manne yako sawa. Kuna tofauti ndogo ndogo katika mafunzo ya ibada ambayo ni rehema kutoka kwa Allah. Kila mtu huchaguwa lililo jepesi kwake kati ya madhehebu manne.

***Bila ya elimu, dini huburirwa na kuondoka***
***Hivyo ujahili ndio uovu wake.***

*Taifa linatakiwa kujitanidi kujiokoa mwanzo mwisho.*
*Je yaliyotokea mwisho hayajatosha kuwa funzo?*
*Mafunzo ya maafa nikifikiria madhara yake*
*Akili inanivurugika na machozi kunitoka kama mvua.*
*Matukio ya mwisho hata tungejua ingekuwaje*
*Hata yasingekuja basi taifa ndiyo lingejipeleka kwake.*
*Mtikisiko mwengine hauwezi kuvumilika*
*Kwani mara hii yatakuwa ni mauti yasiyo na kuamka.*
*Kurekebisha maadili na kusoma sana sayansi*
*Kushikamana na dini na kuwa na silaha za Atom.*
*Elimu ya dini,nguvu za kijeshi,vyote kuwa mbele*
*Hayo mawili sawia ndio huletea taifa utulivu.*
*Fungua macho, usihadaike na maneno mengine*
*Hayo mawili yatafanya uso wako ung'are siku ya kufufuliwa.*

## ITIKADI YA AHLU SUNNA

Ninaadika mistari ya hapo chini hali ya kumhimidi Allahu taala. Kuhimidi maana yake ni kuamini na kutamka kuwa neema zote ameziumba na kuzishusha yeye Allahu taala. Neema ni vile vitu vyenye faida. Shukran maana yake ni kuzitumia neema zote kwa namna ambavyo hukumu za kiislam zinakubali. Neema zimeandikwa katika vitabu vya wanazuoni wa Ahlu sunna. Wanazuoni wa Ahlu sunna ni haya madhehebu manne maarufu.

Anasema Imam Muhammad Ghazal rahmatullahi alayhi katika kitabu chake kiitwacho **Kimyai Saadat**, la mwanzo ambalo ni fardhi kwa muislam ni kufahamu maana na kuamini **"La ilaaha illallah, Muhammadun rasulullah"**. Hili huitwa **Neno la Tawhid**. Inatosha kwa muislam kuamini neno la tawhid bila ya kuwa na shub'ha yoyote. Sio fardhi kujua dalili ya hayo na mantiki yake kiakili. Mtume swallallahu alayh wasallam hakuwaamrisha waarabu kuijua kalimatu tawhid kwa dalili, na kuzitaja dalili hizo kisha kutafiti shub'ha na kuzitatua. Alichowaamrisha ni kuamini na kutokuwa na shub'ha juu ya wanachokiamini. Kwa hivyo kila mtu kuamini kwa ufupi tu itatosha. Ila katika kila mji ni fardhi kifaya kupatikana maulamaa wa dini. Hawa wana wajibu wa kujua dalili, kuwaondoshea watu wasiwasi na kujibu maswali yao. Hawa ndio wachungaji wa waumini. Kwa upande mmoja wanawafunza waumini mafunzo ya imani zao, hivyo kuzilinda imani hizo. Kwa upande wa pili wanajibu uzushi wa maadui wa dini.

Maana ya neno la tawhid imetajwa katika Kur-an karim na mtume swallallahu alayhi wasallam akafanya kazi ya kuilezea maana hiyo. Masahaba wakarim wote nao wakajifunza maana hiyo kutoka kwa mtume swallallahu alayhi wasallam kisha na wao wakawafunza wenzao. Na wale maulamaa wa daraja la juu kabisa ambao waliyachukua yale waliyojifunza kutoka kwa masahaba na kuyaandika katika vitabu kama yalivyo, bila ya kufanya mabadiliko yoyote, na wakatufikishia sisi, hao ndio huitwa **wanazuoni wa Ahlu sunna**. Ni wajibu kwa watu wote kujifunza itikadi ya ahlu sunna na kuungana na kupendana chini ya itikadi hiyo. Chimbuko la furaha liko katika itikadi hii na mshikamano chini yake.

Maana ya neno la Tawhid imeelezwa kama ifuatavyo na wanazuoni wa Ahlu sunna: Watu hawakuwepo kabla na waliumbwa baadae. Wanaadamu wana muumba mmoja tu na ni yeye pekee aliyeumba vyote viliopo. Muumabji huyu ni mmoja na wala hana wa pili wake, mshirika wala aliefanana nae. Alikuwepo kila wakati na kuwepo kwake hakuwezi kuwa na mwisho na wala hastahili kutokuwepo. Ni lazima kuwa yupo na alikuwepo kila zama na ni muhali kwake kutokuwepo. Kuwepo kwake kunatokana na yeye mwenyewe na wala hahitajii sababu. Hakuna kisicho muhitaji yeye. Yeye ndie aliekifanya kiwepo kila kiliopo na mwenye kusitisha kuwepo vyote viliopo wakati wowote. Yeye si kitu si umbo wala hayupo mahali fulani. Hakutengenezeka kwa vitu fulani, hana muonekano wala vipimo. Ni makosa kuuliza yukoje na kwa namna yoyote utakavyomdhania katika akili yako, basi jua yeye hayuko hivyo. Yeye hafanani na chochote katika viliopo na hivyo vyote ni viumbe vyake. Yeye hafanani na viumbe vyake. Vitu vyote vinavyotujia katika fikira na akili zetu, basi hivyo ni viumbe vyake. Hayuko juu, hayuko chini wala hayuko ubavuni, hana sehemu. Viumbe vyote viko chini ya arshi. Arshi nayo iko chini ya kudra na nguvu zake. Yeye yuko juu ya Arshi ila hii haina maana kwamba arshi imembeba yeye. Arshi ipo kwa nguvu na matakwa yake. Yeye kama alivyokuwa tangu Azali ambayo haina mwanzo wake, na sasa ndio yuko hivyo hivyo. Kama ambavyo alikuwepo kabla ya kuumba Arshi, basi ndio hivyo ataendelea kuwepo huko mbele bila mwisho. Yeye habadiliki. Yeye ana sifa zake. **Sifatu thubutiyya** ni nane: **Uhai (Hayat), elimu (Ilm), usikivu (Sem`), uoni (basar), kudra (kudret), kutaka (irade), kusema (kelam)** na **takwin**. Sifa hizi si zenye kubadilika. Kubadilika ni mapungufu. Yeye hana mapungufu wala nuksani. Pamoja na kwamba hakufanana na chochote, hapa duniani inafaa kumjua kwa kiasi alivyojieleza yeye mwenyewe na akhera jambo la kumuona yeye lipo. Hapa duniani tunamjua bila ya kufahamu yukoje. Na huko akhera

ataonekana bila ya kufahamu vipi. (Soma juzuu ya kwanza barua ya 46).

**Kulluma hatara bibalika, Allahu ghayru dhalika.**

Allahu taala amewapelekea waja wake mitume. Mitume hawa huwafundisha watu yale yenye faida na madhara kwao. Mbora wa mitume hawa wote ni mtume wa mwisho, **Muhammad** aleyhis salaam. Ametumwa kwa walimwengu wote, wenye dini na wasio na dini na kwa mataifa yote. Yeye ni mtume wa watu, malaika na majini. Kila mtu duniani ana wajibu wa kumfuata mtume huyu mtukufu. Maandishi ya imam Ghazali yanaishia hapa. Imam Muhammad Ghazali alikuwa ni mmoja wa wanazuoni wakubwa wa kiislam. Aliandika mamia ya vitabu. Alizaliwa mwaka 450 h. huko Tus yaani katika mji wa Mash-had na alikufa huko mwaka 505 (1111 m.).

Anasema Ulamaa na Murshid Kamil Sayyid Abdulhakim Arwasi rahmatullahi alayhi "Mtume sallallahu alayhi wasallam alikuwa na nyadhifa za aina tatu. Wa kwanza ni kuwafikisha watu wote hukmu za Kur-an yaani mambo yenye lazima kuaminiwa na hukmu za fik'hi. Hukmu za fik'hii ni yale mambo yanayotakiwa kuyatekeleza na yale yatakiwayo kuyawacha.Wadhifa wa pili ni kufikisha katika mioyo ya wale watu wenye vyeo vya juu katika umati wake, Ahkam maanawiyya za Kur-an adhimu shaan. Hii ina maana kuwafikishia maarifa ya dhati na sifa za Allahu taala. Wadhifa huu usichanganywe na ule wa mwanzo. Watu wasio na madhehebu hawaamini huu wadhifa wa pili. Hali ya kwamba Abu hurayra radhiyallahu anhu anasema "Nimejifunza kutoka kwa mtume "swallallahu alayhi wasallam" aina mbili za elimu. Ya kwanza nyinyi nimeshakuelezeni. Ya pili kama nitakuelezeni basi mtaniua". Maneno haya ya Abu hurayra yamo katika **Buhari, Mishkat** na **Hadika** na **Tarjuma ya Maktubat** barua ya 267. Wadhifa wake wa tatu ni kuwatoza nguvu wale ambao hawataki kutekeleza hukmu za fik'hi baada ya kunasihiwa na kuwaidhiwa.

Makhalifa wanne waliokuja baada ya Mtume "swallallahu alayhi wasallam", kila mmoja wao alitekeleza nyadhifa hizi tatu kwa ukamilifu. Wakati wa Hadhrat Hasan radhiyallahu anhu fitna na bid'a ziliongezeka. Uislam ulienea mabara matatu. Nuru ya Mtume swallallahu alayhi wasallam ikaanza kuwa mbali. Idadi ya masahaba ikawa imepungua. Nyadhifa hizi tatu zote kubebwa na mtu mmoja ikawa ni uzito. Hivyo majukumu haya wakapewa watu wa daraja tatu tofauti. Kufikisha ahkam za usul na furuu yaani imani na hukmu za fik'hi (ahkam islamiyya) walipewa viongozi wa dini yaani Mujtahid. Katika hawa Mujtahid, wale waliojikita na kuelezea mambo ya imani

waliitwa **Mutakallim** na wale waliojikita na fik'hi (yaani ahkam islamiyya) waliitwa **Fukahaa**. Wadhifa wa pili, yaani kuwafikishia watakao katika waislam, hukumu za maanawy za Kur-an adhimu shaan, walipewa maimamu kumi na mbili wa Ahlu bayti na viongozi wa Tasawuf. Juneyd Baghdady na Sirri-yi Sekati ni miongoni mwa hao. Juneyd Baghdady alizaliwa 207 h. na alikufa 298 ( 911 m.) huko Baghdad. Sirri-yi Sekati alikufa huko Baghdad mwaka 251 h..

[Wanazuoni wa Ahlu sunna, huu wadhifa wa pili wa mtume swallallahu alayhi wasallam walijifunza kutoka kwa maimamu kumi na mbili na wakaleta elimu ya tasawwuf. Baadhi ya watu hawaamini mawalii, makarama na tasawwuf. Kutokuamini kwao huku kunaonesha kutokuwa na habari na hawa maimam kumi na mbili. Lau kama wangekuwa katika njia ya Ahlu bayti basi wangejifunza huu wadhifa wa pili wa mtume kutoka kwa Ahlu bayti, hivyo wangetoka kati yao maulamaa wa tasawwuf na mawalii. Ila hawakupatikana watu kama wao miongoni mwao, bali hata hawaamini kuwa wapo. Hapa inafahamika kwamba maimam kumi na mbili ni maimam wa Ahlu sunna. Wenye kuwapenda Ahlu bayti na wale walio katika njia ya maimam kumi na mbili ni Ahlu sunna. Ili uwe ni ulamaa wa kiislam lazima urithi nyadhifa hizi mbili za Mtume Muhammad swallallahu alayhi wasallam. Yani uwe bingwa wa elimu zote mbili. Mmoja wa maulamaa wakubwa wa aina hiyo Abdulghani Nablusi katika **Hadikatul nadiyya** ukarasa wa 233 na unaofuata na ukarasa wa 649 anataja hadithi zenye kuonesha ahkami maanawy za Kur-an karim na kwamba kutokuamini hayo ni ujinga na ni kukosa bahati kukubwa.]

Wadhifa wa tatu wa kulazimisha kutekelezwa kwa hukmu za dini wamepewa wafalme na masultani kwa maana ya serikali. Sehemu ya kwanza huitwa **Madhehebu**,ya pili huitwa **Twarika** na ya tatu huitwa **Kanuni**. Madhehebu yenye kuelezea imani huitwa **madhehebu ya Itikadi**. Haya tayari alikwishatoa habari Mtume swallallahu alayhi wasallam kwamba yatagawika katika makundi sabini na tatu na moja tu kati ya hayo ndio litakuwa sahihi. Kundi ambalo litakuwa katika njia sahihi ni la **ahlu sunna waljamaa**. Makundi sabini na mbili yasiyo sahihi ni **makundi ya bid'a** yaani makundi maovu. Haya yote si makundi ya makafiri. Yote ni makundi ya waislam. Ila mtu yeyote kutoka katika kundi lolote kati ya haya makundi sabini na tatu, ikiwa hatoamini lolote kati ya yale yaliyowekwa wazi na Kur-an na Hadithi Sharif basi huyo atakuwa kafiri. Hivi leo kuna waislam wengi wenye kubeba majina ya kiislam ambao wametoka katika itikadi ya **ahlu sunna** na kuwa makafiri

na waliopotea. Maandishi ya Hadhrat Abdulhakim Efendi yamealizia hapa.

Alizaliwa kata ya Bashkala huko Van mwaka 1281 na amekufa mwaka 1362 (1943 m.) huko Ankara. Alizikwa katika kata ya Baglum.

Waislam wana wajibu wa kutafuta elimu kutoka utoto hadi kuingia kaburini. Elimu ambazo waislam wanalazimika kujifunza huitwa **elimu za kiislam**. Elimu za kiislam zinagawika makundi mawili.

1. Elimu ya mapokezi (ulum nakliyya), 2.Ilmu ya akili (ulum akliyya).

**1- Ulumi Nakliyya** huitwa elimu za dini. Elimu hizi hujifunza mtu kwa kusoma vitabu vya Ahlu sunna. Maulamaa wa dini wameziita elimu hizi **Adillatu shar-iyya** na wamezichukua kutoka vyanzo vinne. Vyanzo hivi ni Kur-an Karim, Hadithi sharif, Ijmaul umma na kiyasi fukahaa.

Elimu za dini ziko katika daraja mbili **elimu ya juu** na **elimu ya msingi**. Elimu ya juu inagawika makundi manane:

**I: Elimu ya tafsiri**. Mabingwa wa elimu hii huitwa wafasiri. Maana ya mfasiri ni yule mwanazuoni mwenye elimu ya juu anaeweza kufahamu makusudio aliyokusudia Mola kutoka katika maneno aliyoyasema.

**II: Elimu ya usuli wa hadith**. Elimu hii huainisha aina za hadithi. Aina za hadithi sharif zimeainishwa vyema katika kitabu kiitwacho **Saadat abadiyya** sehemu ya pili mada ya sita.

**III: Elimu ya hadithi**. Elimu hii inachambua maneno, hali na matendo ya Mtume wetu swallallahu alayhi wasallam.

**IV: Ilmu usulil kalam** (maneno). Elimu hii inaonesha vipi elimu ya kalam (maneno) itatolewa kwenye aya tukufu na hadithi sharif.

**V: Ilmul kalam** (maneno). Hii ni elimu yenye kuelezea neno la shahada na neno la tauhidi na yale yanayofungamana nayo katika nguzo sita za iman. Haya ni yale mambo ambayo yanawajibika kuaminiwa kwa moyo. Wanazuoni wa kalam, kwa kawaida huandika pamoja mafunzo ya ilmu usulil kalam na Ilmul kalam. Kutokana na hilo majahil wakadhani kuwa elimu hizi ni elimu ya kalam tu.

**VI: Elimu ya usulil fik'hi**. Elimu hii inaelezea namna ya kuipata elimu ya fik'hi kutokana na Kur-an karim na Hadith sharif.

**VII: Elimu ya fik'hi**. Elimu hii inafahamisha matendo ya mtu mukallaf yaani wale walio baleghe na wenye akili vipi watatekeleza ibada kwa miili yao. Hii ni elimu ya lazima kwa matendo ya mwili. **Matendo ya mukallaf** yanazingatiwa katika vipengele vinane navyo ni fardh, wajib,

sunna, mustahab, mubah, haram, makruh na mufsid. Kwa kufupisha pia yanawezakukuzingatiwa katika makundi matatu: Yaliyoamrishwa kufanywa, yaliyokatazwa na yaliyo halali.

**VIII. Elimu ya Tasawwuf**. Elimu hii pia huitwa **elimu ya maadili**.Inatambulisha mambo yalioamrishwa kuyafanya kwa moyo na yale yaliyokatazwa. Kuiingiza imani ndani ya moyo na kumfanya mtu kutekeleza matendo ya fik'hi kwa hamasa na mapenzi. Pia humpeleka mtu kwenye maarifa.

Miongoni mwa elimu hizi nane ni fardhi ayni kwa kila muislam kujifunza elimu tatu kati ya hizi kalam, fik'hi na tasawuf kwa kiasi ya ulazima wa Uislam. Kutokujifunza elimu hizi ni kosa tena ni dhambi. Hayo ameyaeleza mwenye kitabu cha **Hadika** rahamatullahi taala alayhi ukurasa wa 303 na pia ameyaeleza Ibn Abidin katika utangulizi.

**2- Ulum akliyya** Hizi pia huitwa elimu za uzoefu. Nazo hugawika kwenye sayansi na Sanaa. Kwa waislam kujifunza elimu hizi ni fardhi kifaya. Ila kujifunza yale ya lazima katika elimu ya dini na kujifunza silaha zinazotumika kwenye vita ni fardhi ayni. Kujifunza zaidi yale ya lazima katika dini, au kuwa bingwa katika elimu ya silaha za vita pia ni fardhi kifaya. Iwapo katika mji hapakupatikana ulamaa anayeyajua haya, au viwanda vyenye kutengeneza, basi watu wa mji huo wote na viongozi wa serikali wataingia kwenye dhambi.

Elimu za dini hazibadiliki baada ya muda kupita. Katika elimu za kalam kuleta rai ukakosea au kufikiria sivyo, haipewi msamaha na ni kosa. Katika elimu za fik'hi, katika mambo ambayo Uislam umetoa udhuru, inajuzu kufaidika na baadhi ya mambo yenye rai tofauti na yale mepesi. Kutumia akili yako binafsi ukaleta mabadiliko huitwa mageuzi katika dini na hilo halijuzu. Humtoa mtu katika dini. Katika ilmu ya akili inajuzu kuleta mabadiliko, mapya na yanayosonga mbele. Haya yanafaa kuyatafuta na kujifunza kutoka kwa makafiri.

Maarif Nazir Sayyid Ahmed Zuhdu Pasha katika mkusanyiko alioufanya wa kitabu kiitwacho **"Majmua Zuhdiyya"** maandishi ya mwanzoni yanasema

Neno Fik'hi, likitumika katika kiarabu fakiha, yafkahu yaani likitumika katika mlango wa nne linabeba maana ya kujua na kuelimika. Ikiwa katika mlango wa tano linamaana ya kuelimika na kuujua Uislam. Wanazuoni wenye kujua hukmu za Uislam huitwa **Fakih**. Elimu ya fik'hi humtambulisha mtu mambo yanayofaa na yasiyofaa kufanywa. Elimu hii pia huitwa **Ahkam Islamiyya**. Elimu ya fik'hi hutokana na Kur-an karim, hadithi sharif, Ijmaul umma na Kiasi.

Lile jambo ambalo masahaba au wale waliokuja baada yao walikubaliana kwa kauli moja hilo huitwa **Ijmaul umma**. Hukmu ya kiislam kama itatolewa kutokana na Kur-an karim au hadithi sharif au Ijmaul umma hiyo huitwa **Kiyasu fukaha.** Iwapo uhalali au uharamu wa jambo haukuweza kujulikana kupitia Kur-an karim au hadith sharif basi hutizamwa hukmu ya lile jambo lililofanana nalo. Kufananishwa huko huitwa **Kiyas**. Ili jambo liweze kufananishwa na jengine katika hukumu inapasa kwanza ile sababu inayolifanya jambo la awali liwe halali au haramu, pia ipatikane katika jambo la pili linalofananishwa nalo katika hukumu. Na hili wanaoweza kulifahamu ni wale wanazuoni walio daraja ya juu kabisa katika Ijtihaad.

Elimu ya Fik'hi ni pana sana. Kwa ujumla inagaiwa katika mafungu manne.

**1. Ibada:** nazo hugawika sehemu tano Swala, Funga, Zaka, Hija na Jihad. Kila moja ina vigawanyo vingi. Hapa inafahamika kuwa ni ibada kujitayarisha kwa ajili ya jihadi. Mtume swallallahu alayhi wasallam ameeleza kwamba Jihadi dhidi ya maadui iko ya namna mbili. Ima kwa matendo au kwa maneno na maandishi. Katika kujitayarisha na jihadi ya vitendo ni fardhi kutengeneza silaha za kisasa na kujifunza kuzitumia. Jihadi hii hufanywa na dola. Ni fardhi kwa raia kushiriki katika jihadi chini ya amri na utaratibu uliowekwa na dola. Vita vya pili vya zama zetu ni hizi propaganda za wasio na dini kushambulia Uislam kwa filamu, radio maandishi na nyenginezo. Kupambana katika kupingana na haya pia ni jihadi.

**2. Munakah:** Kuoa, kuacha, kuhudumia nyumba na matawi mengine yanayohusu jambo hili.

**3. Muamalaat:** kuuza na kununua, kukodisha, ushirika, riba, mirathi n.k.

**4. Ukubaat:** Ni adhabu nayo ina mambo matano. Kisasi, Wizi, Uzinifu, Kusingizia zina na Kurtadi.

Kujifunza mambo ya ibada kwa kiasi ya lazima ni fardhi kwa kila muislam. Munakahat na Muamalat ni fardhi kifaya kujifunza. Yani yule ambaye atakuwemo katika jambo husika atawajibika kulisoma. Elimu ya fik'hi ndiyo bora baada ya tafsiri, hadithi na elimu ya kalam. Hadithi sharif sita zifuatazo zinatosha kuonesha utukufu wa wanazuoni wa fik'hi rahmatullahi alayhim ajmaina.

**"Allahu taala anapomtakia mja mema basi humpa elimu ya fik'hi".**

**“Mja anapokuwa Fakih, basi Allahu taala humshushia riziki yake na mengine anayoyataka kupitia njia asiyoifikiria”.**

**“Mwenye elimu ya fik’hi ya dini, ndiye aliye juu kwa Allahu taala”.**

**“Mtu mmoja mwenye elimu ya fik’hi ananguvu zaidi dhidi ya shetani kupita watu elfu moja wenye kufanya ibada sana”.**

**“Kila kitu kina nguzo yake kilosimamia. Nguzo ya dini ni elimu ya Fik’hi”.**

**“Ibada iliyokubwa na yenye thamani zaidi ni kujifunza elimu ya Fik’hi”.**

Utukufu wa Imam Adham Abu Hanifa rahmatullahi alayhi pia unaonekana katika hadithi hii.

Elimu ya fik’hi ya madhehebu ya Abu Hanifa, mtiririko wake umetoka kwa sahaba mtukufu Abdulla ibn Masuud radhiyallahu anhu. Yaani Abu Hanifa rahmatullahi taala alayhi alichukua elimu ya fik’hi kutoka kwa Hammad, nae kwa Ibrahim Nahai, nae kwa Alkama, nae kwa Abdulla bin Masoud, nae kwa Mtume sallallahu alayhi wasallam.

Abu Yusuf, Imam Muhammad Shaybany, Zufair bin Huzayl na Hassan bin Ziyad wote ni katika wanafunzi wa Imam Adham rahmatullahi alayhim. Katika hawa imam Muhammad aliandika karibu ya vitabu elfu moja. Alizaliwa mwaka 135 na alikufa 189 (805 m.) huko katika mji wa Rey. Kwa vile alimuoa mama wa Imam Shafii ambae alikuwa ni mmoja wa wanafunzi wake, alipokufa vitabu hivi vilibaki mirathi kwa Imam Shafii navyo vikamsaidia sana kuengeza elimu yake. Na kutokana na hilo ndio Imam Shafii akasema “Ninaapa kwapa elimu yangu ya Fik’hi iliongezeka kwa kusoma vitabu vya Imam Muhammad. Mwenye kutaka kuwa gwiji katika elimu ya fik’hi basi asuhubiane na wanafunzi wa Imam Abu Hanifa”. Kuna wakati alisema “Waislam wote ni kama watu wa nyumbani, watoto wa Abu Hanifa”. Yaani kama ambavyo kila mtu anafanya jitihada kuwapatia watoto wake mahitaji ya kila siku, Imam Abu Hanifa nae ndio hivyo hivyo amefanya jitihada ya kuwapatia waislam mahitaji yao ya elimu ya kiislam katika shughuli zao bila ya wao kupata shida.

Kama ambavyo Imam adham abu Hanifa alikusanya elimu ya fik’hi, akataja vigawanyo na matawi yake, akaweka misingi na njia zake basi hivyo hivyo kwa elimu ya itikadi na imani iliyofundishwa na masahaba wa mtume sallalahu alayhi wasallam aliikusanya na alikuwa na mamia ya wanafunzi. Miongoni mwa wanafunzi wake walitokea waliokuwa mabingwa wa ilmul kalam. Miongoni mwao aliyepata umashuhuri ni Abu bakr Jurjany ambae alikuwa ni mwanafunzi wa Imam Muhammad

Shaybany. Mmoja wa wanafunzi wake Abu Nasri Iyad ndie aliyemfunza mwananzuoni wa Ilm kalam Abu Mansur Maturidy. Abu Mansur aliyaandika kitabuni yale yaliyotokana na Imam Adham katika ilmul kalam. Alipambana na wale waliopotea njia na kuipa nguvu itikadi ya Ahlu sunna na ikaenea kila upande.

Alikufa huko Semerkand mwaka 333 (944 m.). Sehemu lilipokuwepo kaburi lake ilinunuliwa na Myahudi kutoka kwa Warusi na akafungua sehemu ya starehe. Mwaka 1996 wakati shirika la Ikhlas la Istanbul lilipokwenda huko, liliiona hali hiyo na wakainunua hiyo sehemu kutoka kwa Myahudi kwa dola 30,000 na kulirejeshea tena hadhi yake. Mwanazuoni huyu mkubwa, pamoja na Abul Hasan Ash-ari ndio wanaitwa **wanazuoni wa itikadi** ya Ahlu sunna.

Wanazuoni wa fik'hii wana matabaka saba. Kemal Pashazade Ahmed bin Suleyman Efendi ameyataja hayo madaraja saba katika kitabu chake **Vakfunniyyat** kama ifuatavyo:

1. Mutlak mujtahid ndani ya Uislam. Hawa ni wanazuoni walioweka misingi na kanuni za kutolea hukumu kutoka **adillatul arbaa** (dalili nne) na wakazitumia ili kutolea hukmu. Maimamu wa madhehebu manne ndio miongoni mwa hawa.

2. Mujtahid wa madhehebu. Hawa ni wale wenye kutoa hukumu kwa kutumia misingi iliyowekwa na maimam wa madhehebu.Mfano wa hawa ni imam Abu Yusuf na Muhammad rahmatullahi alayhim.

3. Mujtahid wa matokeo. Hawa, yale mambo ambayo mkuu wa madhehebu hakuyatolea maelezo, hata kama watatoa hukmu kwa kufuata usuli na kanuni ya madhehebu, wana wajibu wa kuwiana na imam. Mfano wa hawa ni Tahawy (238-321 Misri) Hassaf Ahmed bin Omar (261 Baghdad), Abdulla bin Hussein Kerhi (340) Shamsul Aimma Halwany (456 Buhara), Shamsul aimma Sarhasy (483), Fahrul islam Ali bin Muhammed Pezdewy (400-482 Semarkand), Kadhuhan Hasan bin Mansur Farghani (592) rahmatullahi alayhim ajmaina.

4. Ashabu takhrij. Hawa ni wanazuoni ambao hawakufikia daraja ya mujtahid na wao huwa wanaweka wazi hukmu zilizotolewa na mujtahid ambazo haziko wazi sana. Mfano ni Ahmad bin Alai bin Abubakar Razi. Jina lake maarufu ni Jassas na alikufa mwaka 370.

5. Arbabu tarjih. Hawa ni wale wenye kuchagua moja kati ya riwaya nyingi zilizotokana na mujtahid zaidi ya mmoja. Mfano wa hawani Abulhasan Kudury (362-428 Baghdad) na muandishi wa kitabu cha **Hidaya** Burhanudin Ali Marghinany (593 H.1198M) ambaye aliuwawa shahidi katika mauaji ya Jengiz huko Bukhari.

6. Mukallid. Hawa ni wale ambao habari zilizopokelewa juu ya jambo fulani basi wakizipanga kufuatana na uzito wake. Ndani ya vitabu vyao, riwaya zilizokataliwa hazimo. Mfano wa hawa ni muandishi wa **Kanzu dakaik** Abulbarakat Abdulla bin Ahmed Nasafi(710), muandishi wa **Mukhtar** Abdulla bin Mahmut Musuly(683), muandishi wa **wiqaya** Burhanusheria Mahmud bin Shadrushar-I Ubeydulla(673) na muandishi wa **Majmaul bahrayni** Ibnusaaty Ahmet bin Ali Baghdady(694) rahmatullahi alayhim ajmaina.

7.Wafuasi ambao hawawezi kupambanua habari dhaif kutokana na zenye nguvu. (Hawa wanafahamu vyema yale wayasomayo na yale wasiyoyafahamu huwaelezea Mukkalid, ndio maana nao wakaitwa maulamaa wa fik'hi).

***Asie na madhehebu,hawezi kupata njia sahihi mwenyewe***
***Na kama atamfuata kila mtu, hiyo nayo pia si sahihi***
***Asie na elimu ya dini hawezi kuwa mujtahid***

***Nitegemee rehema zako au matayarisho yangu,***
***kuna zito kwako, Ewe mwingi wa ukarimu Allah.***

***Mimi ni mwizi wa rehema, mapungufu yangu ni mengi.***
***Sikatai uovu wangu,hali yangu unaifahamu***
***Nimekuja na uso wa makosa ,nabururika kwenye minyororo***

***Nitegemee rehema zako au matayarisho yangu,***
***kuna zito kwako,Ewe mwingi wa ukarimu Allah.***

***Amekosea sasa kila mtu, kwa uhakika wewe ndie wa hakki.***
***Hakuna mwengine, ibada zote unastahiki wewe***
***Mja mwenye kushindwa nini afanye.kila jambo muweza ni wewe***

***Nitegemee rehema zako au matayarisho yangu,***
***kuna zito kwako,Ewe mwingi wa ukarimu Allah.***

# IMAMU ADHAM ABU HANIFA

**“rahmatullahi taala alayhi”**

Anasema katika **Kamusul alam:**

Imam Adham Abu Hanifa jina lake ni Nuuman, baba yake ni Thabit na babu yake ni Nuuman nae ndiye wa mwanzo miongoni mwa maimamu wanne wa ahlu sunna. Imam maana yake ni mwanazuoni gwiji. Ni nguzo kubwa ya dini yenye muangaza ya Muhammad sallallahu alayi wasallam. Anatoka katika ukoo wa watu wa mbele huko Ajemistan. Babu yake ni katika walioukubali Uislam. Alizaliwa katika mji wa Kuufa mwaka 80 h. Alikulia katika zama za masahaba Anas bin Malik, Abdulla bin Abi awfa, Sahl bin Saad Saidy na Abuttufayl Amr bin Wasila rahmatullahi alayhim ajmaina. Amejifunza elimu ya Fik’hi kutoka kwa Hammad bin Abi Sulayman. Ameshiriki katika darsa na mabwana wakubwa miongini mwa tabiina na Imam Jafar Sadik. Amehifadhi Hadith Sharif nyingi. Lau kama asingekuwa imam wa madhehebu basi alikuwa na uwezo wa kuwa hakimu mkubwa. Alikuwa na akili nyingi na uwelewa wenye kumshangaza kila mtu. Katika kipindi kifupi aliweza kufikia daraja kubwa isiyo na mfano wake katika elimu ya fik’hi. Jina lake na umaarufu wake ulisikika kila pahala duniani.

Khalifa wa kumi na nne ambae ndie wa mwisho wa dola ya Amawiyya, Marwan bin Muhammed, alikuwa ni mjukuu wa Marwan bin Hakam na aliuwawa huko Misri mwaka 132 (750 m.). Alikaa kwenye ukhalifa kwa muda wa miaka mitano. Katika zama zake walii wa Irak alikuwa ni Yazid bin Amr. Huyu alimtaka Imam Adham awe hakimu wa mahakama ya Kuufa, ila kutokana na zuhud, waraa na taqwa yake kubwa, kama ilivyokuwa elimu yake na uwelewa wake aliikataa hiyo kazi. Aliogopa kufanya mapungufu katika kuzilinda haki za waja kutokana na hali ya kibinaadamu. Kwa amri ya Yazidi akachapwa viboko mia na kumi kichwani. Uso na kichwa chake vikavimba.Siku ya pili akaitwa tena na Yazid kumtaka achukue huo wadhifa nae akamuomba ruhusa amuachie afikirie.Akaelekea Makka na kuishi huko miaka mitano hadi sita.

Katika mwaka 150 (767 m.) wakati wa ukhalifa wa Abbasy wa Abu Jafar Mansur alitakiwa awe mkuu wa mahakama kuu ya rufaa naye akakataa hivyo akatiwa gerezani na kuchapwa viboko. Alikuwa akipigwa viboko kila siku, katika hali ya kuongezeka viboko kumi zaidi katika siku inayofuata. Alikufa shahidi siku ambayo viboko vilifikia idadi ya mia moja. Mmoja wa mawaziri wa mfalme wa Selchuk Sultan Malikshah, aitwae Abu Sad Muhammad bin Mansur Harezmy,alililjengea kuba kubwa kaburi la Hadhrat Abu Hanifa. Kisha

masultani wa dola ya Othman, walilikarabati na kulipamba kuba hilo mara kadhaa. Malikshah rahmatullahi alayhi alikuwa ni sultani wa tatu wa Selchuk na alikuwa ni mtoto wa Alparslan (447-485).

Mwanzoni Abu Hanifa aliigawa elimu ya Fik'hi kwenye matawi tofauti na akaandika vitabu viitwavyo **(Faraidh)** na **(Shuruut).** Vitabu vyake vilikuwa vingi sana visivyohesabika, vyenye kuonesha upana wa elimu yake ya Fik'hi na uweledi wake mkubwa wa kufanya kiyas pia zuhd, taqwa, hilm na swalaha yake kubwa ambayo ikishangaza akili za watu. Wanafunzi wake walikuwa ni wengi na miongoni mwao wako waliofikia daraja ya Mujtahid.

Madhehebu ya Hanafi yalienea kila pahali wakati wa dola ya Othman. Ilikuwa kama ndiyo madhehebu rasmi ya dola. Leo,zaidi ya nusu ya Ahlu islam waliopo duniani na wengi wa Ahlusunna wanafanya ibada zao kupitia madhehebu ya Hanafi.Maandishi kutoka kitabu cha **Kamusul alam** yanamalizikia hapa.

Katika kitabu kiitwacho **Mir-atul kainat** anasema:

Mababu wa Imam Adham walikuwa katika mji uitwao Faris huko Iran. Baba yake Thabit alikutana na Imam Ali huko katika Mji wa Kuufa na akamuombea dua yeye na vizazi vyake. Imam Adham alikuwa ni katika matabii wakubwa na alimuona Anas bin Malik na wengine katika masahaba radhiyallahu anhum watatu hadi saba. Alijifunza Hadithi Sharif kutoka kwao.

Katika hadithi Sharif aliyoitaja Imam Harizmy ambayo isnad yake ni muttasil kwa Abu Hurayra inasema **"Katika umati wangu atatokea mtu aitwae Abu Hanifa. Huyu atakuwa ni nuru ya umati wangu siku ya kiama"**. Na katika hadithi nyengine **"Atakuja mtu mwenye jina la Nuuman bin Thabit na aitwae Abu Hanifa. Huyu ataiimarisha dini ya Allah na sunna zangu".** Na **"Katika kila zama hutokea walio juu. Abu Hanifa ndie wa juu katika zama zake"**. Hadithi hizi tatu zimeandikwa katika **Mawdhuatul ulum** na **Durrul Mukhtar**. Pia miongoni mwa hadithi mashuhuri ni ile isemayo **"Katika umma wangu atakuja mtu aitwae Abu Hanifa.Mimi niko baina ya mifupa yake miwili ya mgongo. Dini ya Allahu taala itaimarika kupitia mikono yake".**

Katika neno la utangulizi la **Durrul Mukhtar** ametaja hadithi sharif isemayo **"Kama ambavyo Adam alayhis salaamu anajifakharisha kutokana na mimi, basi na mimi ninajifakharisha kutokana na mtu aitwae Numan mwenye kun-ya iitwayo Abu Hanifa aliye katika umati wangu.Huyo ni mwangaza wa umati wangu"**. Na katika hadithi sharif nyengine **"Mitume inajifakharisha kutokana na mimi. Nami**

**ninajifakharisha kutokana na Abu Hanifa. Mwenye kumpenda yeye, ndiyo amenipenda mimi na mwenye kumfanyia uadui yeye ndio amenifanyia uadui mimi“**. Hadith sharif hizi zimeandikwa katika kitabu cha mwanazuoni Abulaythi Semerkandi kiitwacho **Mukaddima** na sherhe yake iitwayo **Takaddum**. Katika kitabu cha fik'hi cha Ghazwany kiitwacho **“Mukaddima“** kwenye utangulizi, kuna hadithi sharif zenye kumsifu Imam adham. Katika sherhe ya kitabu hicho iitwayo **“Dhiyaul maanawy“** anasema Kadhi Abulbakaa: Pamoja na kwamba Abulfaraj Abdulrahman Ibnul jawzy amesema kuwa hadithi hizi ni maudhui, kwa kufuata maneno ya khatib wa Baghdadi, maneno hayo yanatokanana na Taasub (Ushabiki sugu) kwa sababu hadithi hizi zimekuja kwa njia tofauti. Ibn abidin amethibitisha kuwa hadithi hizi si maudhui wakati alipokuwa akisherehesha kitabu kiitwacho **Durrul mukhtar**. Hadhrat Ibn hajar Maky katika kitabu chake kiitwacho **Khayratul hisan** pia ameitaja hadithi hii **“Pambo la dunia litaondoshwa katika mwaka 150“**. Mwanazuoni mkubwa wa fik'hi Shamsul aimma Abdulghafar Kardary aliyekufa mwaka 562H (1166M) amesema “Ni wazi kuwa hadithi hii inamkusudia imam Abu Hanifa kwa sababu yeye alikufa mwaka 150“. Katika hadithi sharif iliyotajwa na Bukhari na Muslim **“Hata kama imani itakwenda kwenye nyota ya zuhura, basi mmoja wa watoto wa Kifaris atakwenda kuichukua na kuileta“**. Anasema mmoja wa wanazuoni wa shafii Imam Suyuty “Hadithi hii inakubalika kwa kauli moja kuwa inamkusudia imam Adham“. Numan Alusi katika kitabu kiitwacho **Ghaliyya** anasema kuwa hadithi hii inamkusudia Abu Hanifa ambaye babu yake alikuwa ni Mfarsi. Anasema mwanazuoni wa kihanbali Allam Yusuf katika kitabu kiitwacho **Tanwiru sahifa** kwa kunukuu maneno ya kadhi wa Lisbon huko Andelus Hafidh Allam Yussuf ibn Abdulbarr “Msimzungumze vibaya Abu Hanifa na wala msiwaamini wanaomtaja vibaya. Nina kula yamini kwa jina la Allahu taala kwamba simjui alie juu, mwenye waraa au mwenye elimu zaidi yake yeye. Msihadaike na maneno ya khatibu wa Baghdad. Huyo anataasub dhidi ya wanazuoni. Amewarushia maneno Abu hanifa, Imam Ahmad na wanafunzi wake. Wanazuoni wa kiislam walimuandikia huyo khatibu na wamesema kuwa kitendo chake ni cha aibu. Mjukuu wa Ibnul Jawzy, allam Yussuf Shamsudin Baghdady katika kitabu chake chenye juzuu arubaini kiitwacho **Mir-atu Zaman** amesema kuwa ameshangazwa kuona babu yake amefuata maneno ya kadhi wa Baghdadi“. Ibn Abdulbarr alizaliwa mwaka 368 h. (978 m.) na akafa mwaka 463 h. (1071 m.) huko Shatiba (Jativa). Imam Ghazali katika kitabu chake cha **Ihyaa** anamsifu Imam adham kwamba alikuwa ni abid, zahid na arifu billah. Masahaba na wanazuoni kuwa na rai

tofauti au mmoja kutokukubali rai ya mwengine haimaanishi kuwa walikuwa na ugomvi au walikuwa hawapendani. Mujtahid rahmatullahi alayhim ajmain walitofautiana kwenye ijtihad zao katika kuisaidia dini kwa kutafuta radhi za Allah.Hadi hapa inamalizikia tarjuma fupi kutoka kwa Ibn Abidin. Katika elimu ya **Usul hadith**, imeelezwa kuwa **hadith mawdhui** haina maana kuwa ni hadithi ya uongo au uzushi. Haya yameelezwa kwa kirefu katika kitabu kiitwacho **Saadati abadiyya**.

Mmoja wa wanazuoni alimuona mtume ndani ya ndoto yake na akamuuliza "Unasema nini juu ya elimu ya Abu hanifa". Naye akamjibu "Elimu aliyonayo ni ya lazima kwa kila mtu". Mwanazuoni mwengine nae katika ndoto alimuuliza Mtume swallallahu alayhi wasallam "Unasemaje juu ya elimu ya Nuuman bin Thabit wa mji wa Kuufa" akajibiwa "Jifunze kutokwa kwake kisha utekeleze amali zako kwa mafunzo hayo. Huyo ni mja mwema". Amesema Imam Ali radhiyallahu anhu "Nikupeni habari kuhusu Abu Hanifa aliye katika huu mji wa Kuufa. Moyo wake utajaa elimu na hekima. Katika zama za mwisho watu wengi wataangamia kwa kutokumjua thamani yake. Ndio hivyo hivyo mashia wataangamia kwa kutokujua thamani ya Abubakar na Omar". Imam Muhammad Bakir bin Zeynul Abidin Ali Bin Husein rahmatullahi alayhi alimtizama Abu hanifa akamwambia "Wakati waharibifu wa dini ya babu yangu watakapoongezeka, wewe utaipa uhai. Wewe ni muokozi wa wale wenye kuogopa, kimbilio la wale waliobabaika. Waovu utawarejesha kwenye njia sahihi. Allahu taala akusaidie". Muhammad Bakir alizaliwa Madina mwaka 57 h. na akafa mwaka 113 m. Amezikwa kwenye kuba la Hazrat Abbas radhiyallahu anhu huko Madna.

Katika ujana wake alisoma elimu ya kalam na maarifa na akawa mahiri. Kisha akamhudumia Imam Hammad kwa miaka kumi na nane na kulelewa hapo. Baada ya kufa Imam Hammad akachukua nafasi yake na kuwa mujtahid na mufti. Fadhila zake, uweledi, zuhdi, taqwa, amana, kujibu kwake haraka, kushikamana kwake na dini, usahihi na ukomavu wake vilikuwa juu ya watu wote. Mujtahid wa zama zake na wale waliokuja baada yake wote hata viongozi wa dini wa kikristo walimsifu. Imam Shafii amesema "Watu wote ni watoto wa Imam Abu Hanifa katika elimu ya fik'hi". Pia alisema "Ninatabaruk kwa Abu hanifa. Kila siku ninalitembelea kaburi lake. Ninapokuwa katika jambo zito, ninakwenda kaburini kwake, ninasali rakaa mbili, ninamuomba Allahu taala nae ananipa nilitakalo". Imam Shafii ni mwanafunzi wa Imam Muhammad. Alisema "Allahu taala alinipa elimu kupitia watu

wawili. Hadithi nimesoma kwa Sufyan bin Uyayn na fik'hi nimesoma kwa Muhammad bin Shaybany". Amesema tena Imam Shafii "Kuna mtu mmoja ambae ana fadhila nyingi kwangu katika elimu ya dini na mambo ya dunia. Huyo ni Imam Muhammad". Alisema tena Imam Shafii "Yale niliyojifunza kutoka kwa Imam Muhammad nimeandika vitabu vya kubebwa na mnyama kwa wingi wake. Lau kama si yeye nisingekuwa na elimu. Katika elimu, kila mtu ni mtoto wa wanazuoni wa Irak. Wanazuoni wa Irak nao ni wanafunzi wa Kuufa.Wanazuoni wa Kuufa nao ni wanafunzi wa Abu Hanifa".

Imam Adham amechukua elimu kutoka kwa watu zaidi ya elfu nne.

Katika kila zama wanazuoni mbali mbali wameandika vitabu kuelezea ukubwa wa Imam Adham.

Katika madhehebu ya Hanafi, masuala laki tano yametatuliwa na kujibiwa.

Anasema Hafidh mkubwa Abubakar Ahmed Harizmy katika kitabu cha **Musnad** "Amesema Sayful aimma kwamba wakati Imamu Adham anapotafiti suala akapata jawabu kutoka kwenye Kur-an karim au hadithi sharif kwanza huwauliza maustadh wake. Ikiwa yeyote kati yao hatolisadikisha, basi jawabu hiyo hampi muulizaji". Wakati alipokuwa akisomesha katika msikiti wa mji wa Kuufa, zaidi ya wanafunzi elfu moja wakishiriki kila darsa yake. Miongoni mwao arobaini walikuwa ni mujtahid. Wakati alipokuwa akipata jawabu ya suala fulani, alikuwa akiwatambulisha wanafunzi wake. Wakilitafiti kwa pamoja na wanapoafikiana juu ya Kur-an karim, hadithi sharif na mafunzo ya masahaba basi hufurahika na wakasema 'Alhamdulillahi allahu akbar'. Walio katika darsa wote husema hivyo. Kisha huwaambia hili liandikeni.

Katika kitabu cha kiajemi kiitwacho **Reddi wahhaby** anasema "Ili kuwa **Mujtahid** ni lazima kujua kiarabu na viungo vyake, marwy, mutawatir, njia za rad, muweko wa kilugha, aina za fasih, rad na madhmumpia kujua mufrad,Shaz, nadir, mustaamal, muurab, muarif, ishtikak, hakikat, majaz, mushtarak, izdad, mutlak, mukayyad, ibdal na kalb. Ni lazima kuwa ustadh katika elimu ya lugha. Kisha ni lazima kujuwa sarf, nahw, maani, bayan, badii na balagha na kuwa mahiri katika usuli fik'hi, usulihadith na usuli tafsir, na kuhifadhi maelezo ya maimam wa jarh na taadil. Ili kuwa **fakih**, mbali ya haya unatakiwa pia kujua dalili ya kila suala na maana, makusudio na taawil ya kila dalili. **Muhadith** yaani alim wa hadithi anatakiwa aweze kuihifadhi hadithi kama alivyoisikia lakini halazimiki kujua maana, makusudio na taawili yake wala halazimiki kufahamu dalili za hukmu za kiislam. Iwapo

hadithi sharif ataisema mwanazuoni wa fik'hii kuwa ni sahihi na mwanazuoni wa hadithi akaisema kuwa ni dhaifu basi kauli ya mwanazuoni wa fik'hi inapewa nafasi zaidi. Kutokana na hilo, mujtahid wa mwanzo na Fakih mkuu Imam Adham, rai yake ni yenye thamani kuliko wote. Hii ni kwa sababu amezisikia hadithi nyingi kutoka kwa masahaba wakarimu moja kwa moja. Imam huyu mtukufu, hadithi ambayo yeye ameisema sahihi, basi wanazuoni wote wa kiislam nao wameisema sahihi. Wanazuoni wa hadithi hawafikii daraja ya wanazuoni wa fik'hi, na tukizingatia daraja ya maimam wa madhehebu ndio hawaifikii kabisa.

Mmoja wa Imam wa hadithi aitwae Abdulhak Dehlevi katika kitabu chake kitwacho **Siratil Mustakim** anasema "Baadhi ya hadithi ambazo Imam Shafii alizitumia kutolea dalili, Imam Adham hakuzitumia. Wale wasio na madhehebu wamelitumia hili kumtia doa Imam Adham na kusema kwamba Abu hanifa hakufuata hadithi. Uhakika ni kwamba Hadhrat Imam Abu Hanifa katika masuala hayo yeye alipata hadithi nyengine zenye nguvu zaidi akafuata".

Hadithi sharif inasema **"Wenye kheri zaidi katika umati wangu ni wale walio katika karne yangu. Kisha wale watakaokuja baada ya hawa.Kisha wale watakaowafuata"**. Hadithi hii inaonesha kwamba Tabiin ni wenye kheri zaidi na wako juu zaidi kuliko Tabii tabiin. Maulamaa wa Uislam kwa kauli moja wamekubaliana kuwa Imam adham Abu hanifa alikutana na baadhi ya masahaba na kupokea hadithi kutoka kwao, hivyo yeye ni Tabii. Mfano hadithi sharif isemayo **"Atakaejenga msikiti kwa kutafuta radhi za Allah, atapewa kasri peponi".** imam Abu hanifa ameisikia kutoka kwa sahaba aitwae Abdulla bin Awfa. Anasema Ulama wa Kishafi aitwae Jalaludin Suyuty katika kitabu chake kiitwacho **Tabyidu sahifa** kwamba Imam Abdulkarim, ambaye pia ni katika maimam wa kishafi, ameandika kitabu chenye kueleza kwa urefu juu ya kukutana Imam Adham Abu hanifa na masahaba mbali mbali. Imeandikwa katika **Durrul mukhtar** kwamba Imam Adham alikutana na masahaba saba. Heshima ya kuwa Tabii ameipata Imam Adham peke yake miongoni mwa maimam wanne wa madhehebu. Miongoni mwa misingi ya **Ilmul usul** ni kulipa umbele neno la wanaokubali jambo kuliko la wenye kulikataa. Hivyo inaonekana hapa kwamba kwa kuwa kwake ni katika Tabii,Imam Adham amekuwa ndio mbora wa maimam wanne. Wale wasio na madhehebu kukataa kwao ubora wa Imam Abu Hanifa na kumtia doa kwa kudai kuwa "elimu yake ya hadithi ilikuwa dhaif", ni sawa na kukataa ubora wa Hadhrat Abubakar na Hadhrat Omar. Inadi yao na

kukataa kwao, si maradhi ambayo yatatibika kwa kunasihiwa na kuwaidhiwa. Allahu taala awape shifaa. Khalifa wa waislam Omar bin Khatab wakati wa kusoma khutba alisema “Mtume alitusomea khutba kama hii ambayo mimi ninakusomeeni hivi sasa **(Masahaba wangu ndiyo wabora katika watu.Kisha kwa ubora ni wale wanaowafuata. Na kisha kwa ubora ni wale wawafuatao hawa. Kisha watakaokuja baada ya hao, watapatikana wenye kusema uongo)“**. Leo hii madhehebu manne wanayofuata waislam yanatokana na maimam ambao wameingia katika Ushahidi wa mtume swallallahu alayhi wasallam kuwa ni watu wema. Hivi sasa, imeelezwa na wanazuoni kwa kauli moja kwamba sio jaiz kuwa na madhehebu mengine zaidi ya haya madhehebu manne.

Anasema mwenye kitabu cha **Bahrur raik** Ibnu Nujaymi Misry rahimatullahialayhi akinukuu kutoka kitabu kiitwacho **Ashbah** “amesema Imam Shafii,yule anaetaka kuwa gwiji katika elimu ya fik’hi, basi na asome vitabu vya Abu Hanifa“. Anasema Abdulla bin Mubarak “Katika elimu ya fik’hi, sijamuona mtu alie bingwa zaidi kumpita Abu hanifa. Mwanazuoni mkubwa aitwae Mis-ar alikuwa akipiga magoti mbele ya Abu Hanifa na kujifunza asiyoyajua. Nimesoma kwa maulamaa elfu moja ila lau kama nisingekutana na Abu Hanifa basi ningeangukia kwenye dimbwi la falsafa za wagiriki“. Anasema Abu Yusuf “Sijawahi kumuona mtu mwenye elimu ya hadithi zaidi ya Abu hanifa. Hakuna mwanazuoni mwenye elimu kama yake katika kutafsiri hadithi sharif“. Anasema mwanazuoni na mujtahid mkubwa Sufyan Thawry “Tulikuwa sisi pembeni ya Abu hanifa kama ndege wa shore pembeni ya ndege wa tai. Abu hanifa ndie baba wa wanazuoni“. Anasema Ali bin Asim “Lau kama elimu ya Abu Hanifa itapimwa dhidi ya elimu ya wanzuoni wote wa wakati wake, basi elimu yake itakuwa kubwa“. Anasema Yazid bin Harun “Nimesoma kwa wanazuoni zaidi ya elfu moja. Sikumuona kati yao mwenye waraa na akili kumzidi Abu Hanifa rahmatullahi alayhi“. Mmoja wa wanazuoni wa Sham Muhammed bin Yusuf Shafiiyu katika kitabu chake kiitwacho **Ukudul juman fi manakibi Nuuman** amemsifu sana Abu Hanifa na ameeleza kwa urefu ubora wake na kwamba yeye ndie raisi wa mujtahid. Amesema Abu Hanifa “Hadithi sharifu za mtume ni taji lililo juu ya kichwa chetu na nuru ya macho yetu. Maneno ya masahaba tunayatafuta, kuyachagua na kuyafuata. Maneno ya Tabii ni sawa na yetu sisi“. Tarjama kutoka **Raddi Wahhabi** imeishia hapa. Kitabu hiki kimechapishwa mwaka 1264 (1848 m.) huko India na mwaka 1401 (1981 m.) huko Istanbul.

Mawlana Muhammad Abduljalil katika kitabu chake **Sayful mukallidin ala aanakil Munkirin** kilichoandikwa kwa kiajemi anasema wasio na madhehebu wanadai kwamba "Elimu ya hadithi ya Abu Hanifa ilikuwa dhaifu". Maneno haya yanadhihirisha kuwa kwao majahil au kuwa na husda. Imam Dhahabi na Ibn Hajar Makky wanasema Imam Adham Abu Hanifa alikuwa ni mwanazuoni wa hadithi. Amechukua hadithi kutoka maulamaa elfu nne. Kati ya hao mia tatu ni katika maulamaa wa hadithi wa Tabii. Anasema Imam Shaarani katika **Mizan** juzuu ya kwanza "Nimezipitia kwa uangalifu Musnad tatu kati ya musnad za Imam Adham. Zote nimezikuta zina mapokezi kutoka kwa maulamaa maarufu katika matabii".

Uadui walio nao wasio na madhehebu kwa swalaf salih na maimam mujtahid na hasa husda yao kwa Imam wa waislam alie mbele Abu Hanifa, vimetia upofu moyo wao na kuwaondolea utu wao kiasi ya kwamba wanaukataa utukufu na uzuri wa wanazuoni hawa. Hawataki kuwaona watu wema wanakua na mambo ambayo wao hawana. Kutokana na hilo wanakataa utukufu wa maimamu wa dini yetu. Hivyo wanaanguka katika shirki ya husda. Imesemwa katika **Hadaik** kwamba Imam Adham akiziandika hadithi alizozihifadhi na kuvihifadhi vitabu ndani ya masanduku, na alikuwa akiyachukua hayo masanduku kila anapokwenda. Kupokewa hadithi chache kutokwa kwake hakuoneshi kuwa alikuwa amehifadhi hadithi chache. Maneno kama haya husemwa na maadui wa dini wenye taasub. Hiyo taasub yao ndiyo inayotolea ushahidi juu ya ukamilifu wa Imam Adham kwani kushutumu mapungufu kunaonesha ukamilifu wa wanazuoni. Haiwezekani kwa mtu ambae si bingwa katika elimu ya tafsiri na hadithi, kuweza kuanzisha madhehebu makubwa na kuweza kuyajibu malaki ya masuala kwa kutoa dalili kutoka katika aya na hadithi, hasa ikizingatiwa kwamba hapakuwa na mfano kabla yake. Yeye mwenyewe tu kuanzisha madhehebu, kunaonesha umiliki na ugwiji wake katika elimu ya tafsiri na hadithi. Kutokuzieleza hadithi moja baada ya moja na kuwataja rawi wake, kunatokana na kukosa wakati kwa sababu ya kazi kubwa inayopita uwezo wa kibinaadamu aliyokuwa nayo ya kuyaweka katika mpangilio madhehebu haya. Hii isiwe ndio sababu ya kumrembelea mawe ya husuda kwa kusema kuwa elimu yake ya hadithi ilikuwa dhaifu na kukusudia kumtia doa. Ni jambo lenye kufahamika wazi kwamba bila ya dhiraya, riwaya haikubaliki. Mfano anasema Ibn Abdulbarr "Riwaya isiyo na dhiraya ingekuwa na thamani, basi mzoa taka akisema hadithi ingekuwa na thamani kuliko akili ya Luqman". Ibn Hajar Makky, pamoja na kuwa yeye ni mwanazuoni wa Shafy katika kitabu cha **Kalaid** anasema: mwanazuoni mkubwa wa

hadithi aitwae Amish, aliuliza mambo mengi kwa Imam Adham Abu hanifa. Imam Adham alimjibu kila suala lake kwa kumtolea hadithi sharif. Baada ya Amish kuona namna Imam Adham alivyobobea katika hadithi alisema “Enyi wanazuoni wa Fik’hi!Hakika nyinyi ni kama matabibu bingwa na sisi wanazuoni wa hadithi ni kama wazalishaji dawa. Sisi tunazitaja hadithi na wapokezi wake. Nyinyi ndio mnafahamu maana ya yale tuyasemayo sisi”. Imesemwa katika **Ukudul jawahiril munif** kwamba Siku moja Ubeydullah bin Amr alikuwa pembeni mwa Ulamaa mkubwa wa hadithi aitwae Amish. Akatokea mtu mmoja akauliza jambo. Amish akaanza kufikiria jawabu ya jambo hilo.Hapo akatokea Imam Adhan Abu Hanifa. Amish akamuuliza suala hilo Imam Adham naye akampa jawabu lake kwa upana. Amesh alivutiwa na jawabu hilo na kumuuliza ewe Imam, hili umelitoa katika hadithi gani? Imam Adhami akamsomea hadithi aliyoitolea hilo jawabu na kumwambia hii nimeisikia kutoka kwako.Imam Bukhari alihifadhi hadithi laki tatu ila ni elfu kumi nambili tu alizoziandika katika vitabu vyake kwa sababu alikuwa akiliogopa sana onyo la mtume lisemalo **“Yeyote atakaesema kuwa ni hadithi jambo ambalo sikulisema, huyo atapata adhabu kali ndani ya Jahannam”**. Kwa vile Imam Adham takwa yake na waraa wake ulikuwa mkubwa, alijiwekea masharti mazito katika kupokea na kufikisha hadithi. Hadithi zenye kufikia masharti hayo tu ndio alizifanyia Nakli. Baadhi ya maulamaa wa hadithi ni wapana katika kazi yao, na mepesi masharti yao, hivyo wamepokea hadithi nyingi. Hakuna hata mwanazuoni mmoja aliemdharau mwanazuoni mwengine kutokana na sababu za kutofautiana katika masharti hayo. Lau isingekuwa hivyo, basi Imam Muslim angelisema neno la kumshutumu Imam Bukhari. Imam Abu Hanifa kupokea hadithi chache kunatokana na taqwa yake, na hili linatakiwa liwe ni jambo la kupongezwa na kusifiwa. Imekamilika Tarjama kutoka **Sayful mukallidin**.

Imam Adham Abu Hanifa alikuwa akiswali asubuhi msikitini na baada ya swala ya asubuhi hadi adhuhuri alikuwa akijibu masuala ya waulizaji. Baada ya swala ya adhuhuru hadi swala ya Isha akisomesha wanafunzi. Baada ya Isha akirudi nyumbani kwake na kupumzika kidogo kisha akirudi msikitini na kufanya ibada hadi asubuhi. Hali hii imetajwa na swalafi salih aitwae Mis-ar bin Kadam Kufy na wengineo. Mis-ar alikufa mwaka 115 (733 m.).

Akijipatia chumo lake la halali kwa kufanya biashara. Alikuwa akipeleka mali sehemu mbali mbali na kwa pato lake akinunua mahitaji ya wanafunzi wake. Akikamilisha vyema mahitaji ya nyumbani kwake

pia akiwapa sadaka mafakiri. Kila siku ya Ijumaa alikuwa akiwagawia masikini dhahabu ishirini kwa ajili ya roho ya baba na mama yake. Alikuwa hanyooshi miguu kuelekea usawa ilioko nyumba ya mwalimu wake Hammad pamoja na kwamba baina ya nyumba zao kulikuwa na masafa ya barabara sita. Alipopata habari kwamba mmoja wa washirika wake aliuza mzigo kwa njia ambayo haikubaliki na Uislam, mali iliyopatikana kwa biashara hiyo ambayo ilikuwa ni sarafu za fedha tisini elfu, alizitoa sadaka zote kwa masikini bila ya kuchukua hata senti kumi. Alipopata habari kwamba majambazi walivamia kwenye zizi la kondoo na kuiba kondoo,basi alijizuilia kula kondoo wanaochinjwa katika mji kwa muda wa miaka saba akiogopa asije akala kondoo alieibwa. Alijizuilia miaka saba kwa sababu alisoma kwamba muda wa kuishi wa kondoo hauzidi miaka saba. Alikuwa ni mtu mwenye kuogopa haramu kwa daraja hilo na akizingatia Uislam katika harakati zake zote.

Imam Adham Rahmatullahi alayhi kwa miaka arubaini alisali swala ya asubuhi kwa udhu ule ule aliotia wakati waswala ya Isha. (Yaani usiku hakulala). Alifanya hijja mara hamsini na tano na katika hija yake ya mwisho aliingia ndani ya Kaaba muadham akasali rakaa mbili. Ndani ya swala alisoma Kur-an karim yote na kisha hali ya kulia aliomba dua “Ya rabbi. Sikuweza kutekeleza ibada zangu kama inavyostahili.Ila nimefahamu vyema kwamba kwa akili tu huwezi kufahamika. Naomba unisamehe mapungufu yangu ya kiutendaji kwa ufahamu wangu huo”. Hapo akasikia sauti ikisema “Ewe Abu Hanifa. rahmatullahi alayhi. Wewe umenifahamu vyema mimi na umenihudumia vyema. Wewe na wale wote wataofuata madhehebu yako hadi siku ya kiama basi nimewapa afw na maghfira yangu”. Kila mchana akihitimisha Kur-an karim mara moja na kila usiku akihitimisha Kur-an mara moja.

Imam Adham alikuwa na taqwa kubwa kiasi ya kwamba kwa miaka thalathini alifunga mfululizo (ukiacha siku tano zilizo haramu). Mara kadhaa akimaliza Kur-an karim ndani ya rakaa moja au mbili. Baadhi ya wakati akisoma aya ya adhabu au rehema ndani ya swala au nje ya swala huirejea mara kadhaa huku akilia kwa kwikwi. (Kufuatana na madhehebu ya Hanafi,kulia ndani ya swala hakubatilishi swala).Katika umati wa Muhammad, Kumaliza Kur-an karim kwa rakaa moja ni jambo walilopewa Uthman bin Affan,Tamimi Dhary, Said bin Jubeir na Imam adham Abu Hanifa peke yao. Alikuwa hapokei zawadi kutoka kwa mtu yeyote. Akiwavisha maskini. Baadhi ya siku akivaa nguo za thamani ili kudhihirisha neema za Allahu taala. Alifanya hijja mara hamsini na tano na alikaa Makka kwa muda wa miaka michache. Katika

sehemu ambayo roho yake ilichukuliwa (jela) alisoma na kumaliza Kur-an karim mara elfu saba. Alisema "Niliwahi kucheka mara moja tu, nayo pia ninajuta kwayo". Akizungumza mara chache, akifikiria zaidi. Baadhi ya wakati akizungumza na kujadili maudhui ya dini na wanafunzi wake. Siku moja alipokua akitoka msikitini baada ya swala ya isha, wakati mguu wake mmoja uko nje na mmoja uko ndani, alizungumza na mwanafunzi wake aitwae Zufer juu ya suala la dini hadi ikafikia adhana ya swala ya alfajir na kabla hajautoa mguu wake wa pili nje, aliingiza ule mguu ulio nje ya msikiti ndani na kuswali swala ya asubuhi. Alisema "Imam Ali amesema kwamba inajuzu kutoa nafaka dirham elfu nne" kwa hivyo nae akitoa zaidi ya dirham elfu nne kutoka katika chumo lake.

Khalifa Mansour alikuwa akimuheshimu sana Imam. Alimpa zawadi sarafu elfu kumi za fedha pamoja na mjakazi lakini hakuzikubali. Sarafu moja ni dirham moja ya fedha. Katika mwaka 145 h., Ibrahim bin Abdulla bin Hadhrat Husen alikuwa akimsaidia ndugu yake Muhammad aliyejitangazia ukhalifa wa Madina munawwar, kukusanya jeshi. Akaja katika mji wa kuufa. Zikaenea habari kuwa Abu Hanifa alikuwa akimsaidia. Baada ya kusikia hili, Mansour akamleta Imam Baghdad kutoka Kuufa. Akamtaka aeleze kuwa Mansour ndiye khalifa wa haki. Na kwa hili atampa uraisi wa mahakama ya rufaa. Akamlazimisha ila Imam Adham hakukubali. Akamtia jela na kumpiga viboko thalathini na mguu wake Imam ukatokwa na damu. Mansour akajuta na akampelekea sarafu elfu thalathini za fedha lakini imam hakuzikubali. Akamtia jela tena na kuendelea kumchapa viboko na kila uchao akimzidishia viboko kumi zaidi. Kufuatana na baadhi ya mapokezi katika siku ya kumi na moja, kwa kuogopea kuhujumiwa na wananchi, alimlaza imam chali na kumnywesha kwa nguvu sharubati iliyochanganywa na sumu. Alipokufa alikuwa amesujudu. Aliswaliwa na watu hamsini elfu. Swala yake iliswaliwa hadi alasiri. Kwa muda wa siku ishirini, watu wengi walikuja na kuswali kaburini kwake.

Alikuwa na wanafunzi mia saba na thalathini wote wamesifika kwa fadhila na amali salih.Wengi walikua ni makadhi na mufti. Mwanawe Hammad alikuwa ni mmoja kati ya wanafunzi wake wa mbele kabisa. Maandishi ya **Mir-atu kainat** yamekamilika.

***Hawa wamekuwa ndio Muktadhaa ahlu dyn***

***Rahmatullahi alayhim ajmain***

Alikuwa akimcha Allahu taala sana. Akichukua tahadhari kubwa katika kufuata hukumu za Kur-an karim. Alikuwa akisema kuwaambia wanafunzi wake "Ikiwa katika jambo fulani, kauli yangu ikawa

haikwenda sawa na dalili, basi iacheni kauli yangu mufuate dalili“. Wanafunzi wake wote wakila yamini kwamba “Maneno yetu yasiyokwenda sawa nae,tumeyasema kwa kutegemea dalili tuliyoisikia kutoka kwake“.

Katika mambo ambayo yamefahamika kwa kupitia ijtihad, kuna ambayo imam Adham na wanafunzi wake walitafoutiana. Hadithi sharif isemayo **“Tofauti baina ya wanazuoni wa umma wangu ni rehema“** inatufahamisha kwamba tofauti hizi zina faida.

Mamufti wenye kufuata madhehebu ya Hanafi wanatakiwa watoe fatwa kwa kufuata maneno ya Imam adham. Iwapo haikupatikana rai yake basi itachukuliwa ya Abu Yusuf. Isipopatikana basi itachukuliwa ya Imam Muhammad. Iwapo upande mmoja zitawafikiana rai za Abu Yusuf na Imam Muhammad na upande wa pili kukawa na rai ya Imam Adham basi anaweza kuchukua yoyote kati ya rai hizo. Katika hali ya dharura mufti atatizama ni lipi lililo jepesi katika rai za mujtahid na kutumia hilo katika fatwa. Haiwezekani kutoa fatwa kwa rai ambayo haikufuata neno la mujtahid yoyote. Hio haiitwi kuwa ni fatwa.

***Umepita kama ndoto ujana ulio mtamu, macho usilie.***

***Ulinifanya nikawa mwenda wazimu, makazi yangu ni kaburi.***

***------------***

Anasema Muhammed Masun katika juzuu ya pili barua ya 80 **“Mwenye kuendeleza kuleta dua ya istighfar, Allahu taala humuokoa na matatizo“**.

Dua yenyewe ni hii:

**Astaghfirullahal adhim alladhy lailaaha illa huwa alhayyul kayyum waatubu ilayhi.**

**Allahumma innaka afuwun karimun,tuhibbul afwa faafuanni.**

# UWAHABI NA JAWABU YA AHLU SUNNA

Miongoni mwa wale wanaojiita waislam lakini wamejitoa katika kundi la Ahlu sunna ni **Wahabi**. Pia huitwa **Najdy**.

**Katika wakati wa Mfalme wa thalathini na nne wa dola ya Othman aitwae Abdulhamid Han wa pili [1258-1336 h. (1842-1918 m.) amezikwa Istanbul kwenye kuba la kaburi la Sultan Mahmud] mmoja wa viongozi wa serikali aitwae Ahmed Jewdet Pasha aliandika kitabu chenye juzuu kumi na mbili kitwacho "Tarihi osmani". Katika juzuu ya saba ya kitabu hiki, na katika kitabu chengine cha historia kilichoandikwa na mmoja wa magenerali wa jeshi la majini aitwae Ayyub Sabri Pasha kiitwacho Mir-atul Harameyn chenye juzuu tano, katika juzuu ya tatu kuanzia ukurasa wa tisini na tisa, wameandika kwa kirefu kuhusu uwahabi. Mir-atul harameyn ni kitabu cha kituruki na kinapatikana katika maktaba ya Suleymaniyye. Maandishi yafuatayo mengi yao yamechukuliwa kutoka kitabu hicho.Muandishi nae amefanya tarjuma kutoka kitabu cha Ahmed Zeyni Dahlani kiitwacho Fitnatul Wahabiyya. Alifariki mwaka 1308 (1890 m.).**

Muanzilishi wa uwahabi ni **Muhammed bin Abdulwahab**. Alizaliwa Najd katika kata ya Huraymila mwaka 1111 (1699 m.) na alikufa katika mwaka 1206 (1792 m.). Alisafiri kwa matembezi na biashara katika miji ya Basra, Baghdad, Iran, India na Sham. Katika mwaka 1125 (1713 m.) huko Basra alianguka katika mtego wa mmoja wa majasusi wa kiingereza aitwae Hempher, hivyo akatumika katika kuuangamiza Uislam. Mambo maovu aliyoandikishwa na huyo jasusi yalisambazwa chini ya jina la **uwahabi**. Katika kitabu chetu kiitwacho **"Kuungama kwa jasusi wa kiingereza"** tumeeleza kwa kirefu juu ya kuanzishwa kwa uwahabi. Alivisoma vitabu alivyovipata vya Ahmed Ibn Taymiya wa Harran [661-728 (1328 m.) Sham] ambavyo haviwiani na Ahlu sunna, na kujipatia umaarufu kuwa ni Sheikh wa Najdi. Kitabu chake kiitwacho **Kitabu Tawhid** alichokiandika kwa kushirikiana na huyu jasusi wa kiingereza, kilijibiwa na kukataliwa kwa dalili zenye nguvu na maulamaa wa Makka katika mwaka 1221. Jawabu na Raddi hiyo iliandikwa katika kitabu kiitwacho **Sayful Jabbar** kilichapishwa huko Pakistan na baadae mwaka 1395 (1975 m.) kilchapishwa kwa ofset huko Istanbul. Mtoto wa Abdulwahab, mjukuu wa Muhammed aitwae Abdulrahman alikisherehesha **Kitabu Tawhid** na baada ya kutiwa baadhi ya nyongeza na muwahabi aitwae Muhammed Hamid, kilipewa jina la **Fathul Majid** na kilichapishwa huko Misri. Fikra za Muhammed bin Abdulwahab zilienea kwa wanavijiji na kumfikia rais wa Dariyya, Muhammad bin Saud. Wale waliokubali fikra hizi huitwa **Wahabi** au

**Najdiyi**. Hivyo yeye akawa ni kadhi na Muhammed Bin Saud akawa Amir na Hakim. Ilikubalika kwamba baada ya wao nafasi hizi zishikwe na vizazi vyao.

Baba yake Muhammad aitwae Abdulwahab, alikuwa ni muislam salih.Yeye na wanazuoni wa Madina walielewa kuwa mwanawe atafuata njia isiyo sahihi, hivyo akiwanasihi watu wasizungumze nae.Hata hivyo katika mwaka 1150 (1737 m.) Muhammad aliuweka wazi uwahabi. Akazishutumu ijtihad za wanazuoni wa dini. Alifikia hata kuwaita makafiri ahlu sunna waljamaa.Wale wanaokwenda kwenye makaburi wakasema "Ya Nabiyallah" "Ya Abdulkadir", akawaita washirikina.

Kufuatana na wahabi, kusema jambo fulani limefanywa na mwengine asiekuwa Allahu taala huo ni ushirikina, tena ni ukafiri. Mfano kusema "Dawa fulani imeondoa maumivu yake ya kichwa" au "Allahu taala amenitakabaliya dua yangu pembeni mwa kaburi la mtume fulani au walii fulani". Ili kuthibitisha fikra yao hii, wanaitumia aya iliyo katika **Suratul Fatiha** isemayo **"Iyyaka nastain"** yaani **"sisi tunategemea msaada wako wewe tu"** na aya nyengine zenye kuzungumzia kutawakkal, kama ndio dalili zao.

Maana sahihi ya aya hii na masuala ya tawhid na kutawakal kwa namna ilivyoelezwa na maulamaa wa Ahlu sunna imeelezwa kwa kirefu katika kitabu kiitwacho **Saadati Abadiyya** sehemu ya pili kwenye mada ya Kutawakkal. Watakaosoma hapo watafahamu maana halisi ya Tawhidi na kufahamu kwamba wale mawahabi ambao wenyewe wanajiita kuwa ni muwahid sio wakweli.

***Kioo cha mtu ni matendo, hapatizamwi maneno***

***Daraja la akili yake, linaonekana katika athari ya matendo.***

Anasema katika asli ya pili ya kiajemi ya kitabu kiitwacho **"Al usulil arbaa fy tardydil Wahabiyya"**. Mawahabi na walio mfano wao wasio madhehebu hawafahamu maana ya **Majaz** na **Istiaana**. Wakati mtu akiambiwa kafanya jambo fulani, hata kama itakuwa imesemwa hivyo kwa majazi, basi wao hurukia kumwita kafir na mushrik. Hali ya kwamba katika Kur-an karim, kuna sehemu nyingi ambapo jambo ambalo mfanyaji wa hakika ni yeye Allahu taala amelitaja kwa majaz kama kwamba limefanywa na mja. Katika suratul An-am aya ya 57 na aya katika Surat Yusuf inasema katika maana ya aya **"Hukmu ni ya Allah pekee"** kwa maana Hakimu ni Allahu taala peke yake. Katika Suratu Nisaa aya ya 64 katika maana ya aya **"Hawatoamini mpaka wakufanye wewe kuwa hakimu katika yale wanayotofautiana"**.

Katika aya karim ya mwanzo inaelezea kuwa hakim wa kweli ni Allahu taala pekee. Katika aya ya pili inasema kwamba binaadamu pia anaweza akaitwa hakim kwa majazi.

Kila muislam anafahamu kwamba mwenye kufisha na kufufuwa ni Allahu taala pekee. Hii ni kutokana na aya katika Surat Yunus isemayo **“Mwenye kufisha na kufufua ni yeye pekee“** na katika Suratu Zumar aya ya 42 katika maana ya aya **“Wakati wa mauti yake binaadam, Allahu taala ndie anaemuua“**. Katika Suratu Sajda aya ya 11 katika maana ya aya kwa majazi inasema **“Na mnauliwa na malaika aliepewa uwakala wa kuuwa“**. Katika Suratul Maida aya ya 30 katika maana ya aya **“Mtoto wa Adam alayhis salaam alimuua ndugu yake“**. Aya hizi zinawafedhehesha mawahabi.

Mwenye kuponya maradhi ni Allah pekee kwa sababu katika Surat shuura aya ya 80 katika maana ya aya **“Na ninapoumwa yeye ananiponya“**. Katika surat Ali Imran aya ya 49 Isa anasema katika maana ya aya **“Ninayafungua macho ya kipofu, ninatibu mabaranga, na nina huisha wafu kwa idhini ya Allahu taala“**. [Mabaranga ni maradhi ya Ngozi ambayo rangi ya Ngozi hupotea na kufanya baka jeupe. Pia inaweza kufikiriwa kama rangi ya Ngozi ya albino.] Mwenye kutoa mtoto kwa uhakika ni Allahu taala pekee ila kwa majazi Jibril alisema katika surat Maryam aya ya 18 **“Ili nikupe mtoto aliye mwema“**.

Sahibu wa kweli wa binadamu ni Allahu taalau taala. Katika suratul bakara aya ya 257 katika maana ya aya **“Allahu taala ndie walii wa wale wenye kuamini“**. Na katika Suratul Maida aya ya 56 **“Walii wenu ni Allah na mtume wake“** na katika Suratul Ahzab aya ya 6 **“Mtume ndie sahib wa waumini kuliko wao wenyewe“** ikionesha kwa majazi kwamba mja nae pia ni walii. Mfano wa hizi,msaidizi wa uhakika ni Allahu taala na waja wake kwa majaz amewaita wasaidizi. Katika suratul Maida aya ya 3 katika maana ya aya **“Saidianeni katika wema na taqwa“**.

Yule muislam anaeitwa mja wa mwengine asiekuwa Allahu taala mfano Abdulnabii, Abdulrasuul huyu wahabi husema kuwa ni mushrik. Hali ya kwamba katika suratu Nur aya ya 32 katika maana ya aya **“Wale wasioolewa katika wanawake wenu, watwana wenu na wajakazi wenu walio wema basi waozesheni“**. Rabbi wa uhakika kwa binaadam ni Allahu taala pekee. Lakini kwa majaz, mwengine pia anaweza kuitwa Rab. Katika surat Yusuf aya ya 42 maana ya aya **“Nitaje mbele ya Rab wako“**.

Wahabi wanazungumzia sana suala la **Istighatha**. Kutaka msaada na kujilinda kwa asie kuwa Allahu taala wanasema kuwa ni shirki. Sahihi, istighatha ya kweli inatakiwa kwa Allahu taala pekee. Hakuna muislam asielijua hili. Ila inajuzu kusema kwa majazi kuwa unataka istighatha kwa mwengine. Kwa sababu katika suratul kasas aya ya 15 katika maana ya aya **"Yule alie katika kaumu yake, alitaka istighatha kwake dhidi ya adui yake"** na katika hadithi Sharif **"Na katika sehemu ya Mahshar,watataka istighatha kwa Adam alayhis salaam"**. Na katika hadithi sharif iliyoandikwa katika **Hisnul hasin "Anayetaka msaada aseme,Enyi waja wa Allah, tusaidieni"**. Hadithi hii ilikuwa inaamrisha kumuita na kumuomba msaada mtu ambae hayupo hapo ulipo.Tarjuma kutoka kitabu cha **Alusul arbaa** inaishia hapa. Kitabu hiki kiliandikwa kwa lugha ya kiajemi na kilichapishwa India mwaka 1346 (1928 m.) na katika mwaka 1395 (1975 m.) kilichapishwa kwa ofset huko Istanbul. Muandishi wa kitabu hiki ni mjukuu wa Imam Rabbani Muhammed Hasan Jan sahib rahmatullahi taala alayhi. Jan sahib pia katika kitabu chake kiitwacho **Tariqu najat** anawajibu mawahabi na wasio madhehebu wengine. Kitabu hiki ni cha kiarabu na kilichapishwa huko India mwaka 1350 pamoja na tarjuma yake ya kiajemi na katika mwaka 1396 (1976 m.) kilichapishwa kwa ofset huko Istanbul.

[Kila neno lina maana yake inayotambulika. Hii huitwa maana ya uhakika.Iwapo maana ya uhakika ya neno haikutumika na ikatumika maana yenye kufungamana na yenye uhusiano na neno hilo, hiyo ndio huitwa **majazi** ya hilo neno. Wakati neno ambalo maana yake ya asili ni mahsus kwa Allahu taala, likatumika katika maana ya majazi kwa binaadamu, wahabi hudhania kuwa hapo imetumika maana yake asili. Kwa hivyo mwenye kusema hivyo humwita mushrik, kafir. Hawazingatii kwamba maneno hayo yametumika ndani ya Aya karim na hadithi sharif kwa maana ya majaz kwa binaadam.]

Kutaka shufaa (kufanya **istiana**) yaani kutaka msaada kwa Mtume wa Allahu taala na mawalii, haimaanishi kwamba Allahu taala umemuacha au kuwa umesahau kuwa yeye ndiye muumbaji. Kutegemea mvua kutoka kwa Allahu taala kwa kupitia mawingu, Kutegemea shifaa kutoka kwa Allahu taala kwa kunywa dawa, kutegemea ushindi kutoka kwa Allahu taala kwa kutumia mizinga, mabomu na ndege zote ni katika njia za kutafuta Istiana msaada wa Allahu taala. Hizo ni sababu. Allahu taala ameumba kila jambo na sababu yake. Kushikamana na sababu sio shirki. Mitume alayhimu salam walikuwa wakijiambatanisha na sababu. Kama ambavyo ukitaka kunywa maji yaliyoumbwa na Allahu taala unakwenda mferejini, ili

kuweza kula mkate aliouumba Allahu taala unakwenda bekari, ili kuweza kupewa ushindi na Allahu taala unajifunza mafunzo ya kivita, ni hivyo hivyo Allahu taala katika kutakabali dua, kuna mfungamano na roho za mitume na mawalii. Kutumia radio kwa kusikilizia sauti inayotolewa na mawimbi ya usumaku yalioumbwa na Allahu taala, haina maana kuwa umemuacha Allahu taala ukafuata sanduku. Kwa sababu hivo vifaa viliomo ndani ya hilo sanduku vimeumbwa na kupewa uwezo huo na Allahu taala. Allahu taala ameficha kudra yake ndani ya kila kitu. Mushrik anaabudu sanamu wala hamfikirii Allahu taala.Wakati Muislam anapotumia nyenzo na sababu, huwa anamfikiria Allahu taala aliyevipa viumbe na sababu uwezo wa kuleta hiyo athari inayopatikana. Kisha husubiri akitakacho kutoka kwa Allahu taala. Kinapokuja hujua kwamba kimetoka kwa Allahu taala. Maana ya aya karim iliyo hapo juu pia inadhihirisha hilo. Yaani wakati muumin anaposoma suratul fatiha huwa anasema “Ya Rabbi, ili kuyafikia mahitaji na matashi yangu ya kidunia yote,kuna sababu za kimada na za kisayansi zilizoambatana nazo, na ili viweze kunisaidia,ninawaomba waja wako uwapendao.Wakati ninafanya haya na mengineyo, ninaamini kwamba mwenye kutoa mahitaji yote, na mwenye kuyaumba ni wewe pekee. Haya ninayasubiri yatoke kwako pekee”. Muumini mwenye kusema maneno haya kila siku hawezi kuwa mushrik. Kutaka msaada kwa roho za mawalii ni kujiambatanisha na sababu alizoziumba Allahu taala. Aya hii ya suratul **fatiha** inaeleza wazi kwamba hawa ni waumini na wala sio washirikina. Mawahabi wanajiambatanisha na sababu za kimada na za kisayansi na wanatumia kila nyenzo katika kufikia yale wanayoyataka. Kwa nini kutumia wasila wa mtume na mawalii wanasema ni shirki?

Maneno ya mtoto wa Abdulwahab, yalipokubaliana na nafsi za wale wasio na elimu ya dini, waliyaamini. Wanazuoni wa Ahlu sunna na wale walio katika njia sahihi wakawaita makafiri. Maamiri, ili waweze kupata nguvu,waliuona uwahabi kuwa unafaa.Wakayalizimisha makabila ya waarabu kufuata uwahabi. Wasioamini waliwaua. Watu wa vijijini kwa kuogopa kuuwawa,waliingia chini ya amri ya Amiri wa Dariyya Muhammed bin Saud. Wasio ukubali uwahabi zilihujumiwa mali zao, roho zao,heshima yao na wanawake wao na askari wa Amiri, jambo ambalo askari hao liliwavutia.

Nduguye Muhammed Abdulwahab ambae akiitwa Sheikh Suleiman Efendi, alikuwa ni mwanazuoni wa Ahlu sunna. Aliandika kitabu kiitwacho **“Sawaikul ilahiyya fi raddi alal wahabiyya”** na kupinga

kuenea kwa fikra hii mbovu. Kitabu hichi thamini kilichapishwa mwaka 1306 na mwaka 1395 (1975 m.) kilichapishwa kwa ofset huko Istanbul. Wanazuoni wengine waliofahamu kuwa Muhammed ameanzisha fikra mbovu, walivijibu vitabu vyake kwa jawabu nzuri. Walielezea juu ya kukengeuka kwake njia sahihi. Walithibitisha kuwa wahabi wamezipa Aya karim na hadithi sharif maana isiyo sahihi. Hili liliongeza chuki na uadui wa watu wa vijijini kwao.

Uwahabi haukuenea kwa elimu, bali ulienea kwa pesa na silaha za Waingereza, kwa dhulma na umwagaji damu. Miongoni mwa madhalimu wakubwa walioshiriki umwagaji damu huu ni Amiri wa Dariyya mwenye moyo wa jiwe, Muhammad bin Suud. Bwana huyu ambaye alitokana na Bani Hanifa, kizazi cha wale wajinga walioamini utume wa Musaylimul kadhab, alikufa mwaka 1178 (1765 m.). Baada yake yeye akashika madaraka mwanawe Abdulaziz ambaye aliuliwa na Shia. Kisha akaja mwanawe Suud wa pili aliekufa mwaka 1231. Kisha akaja mwananawe Abdulla ambae alinyongwa mwaka 1240 huko Istanbul.Kisha akaja mmoja wa wajukuu wa Abdulaziz aitwae Tarki bin Abdulla. Katika mwaka 1254 mwanawe Faysal akachukua nafasi nae katika mwaka 1282 akamuweka mwanawe Abdulla. Nduguye huyu aitwae Abdulrahman pamoja na mwanawe aitwae Abdulaziz walihamia Kuwait. Katika mwaka 1319 (1901 m.) Abdulaziz alikuja Riyadh na kuwa amir. Kwa msaada wa waingereza aliivamia Makka na katika mwaka 1352 (1932 m.) aliitangaza dola ya Saudi Arabia. Tumesoma katika magazeti mwaka 1991 kwamba Amir wa Saudi arabia aitwae Fahad aliwapa msaada wa dola bilioni nne makafiri wa kirusi waliokuwa wakipambana na mujahid wa ahlu sunna wa Afghanistan.

Wahabi wakidai kuwa wako katika njiia halisi ya kumpwekesha Allahu taala na kuokoka na kufuru. Na kwamba kwa miaka 600 waislam wote wako kwenye shirki hivyo wao ndio watawatoa katika shirki na ukafiri huo. Ili kuonesha kuwa wako sahihi wakizitumia aya ya 5 ya Suratul Ahkaf na aya ya 106 ya suratu Yunus. Hali ya kwamba tafsiri zimeeleza wazi wazi kwamba aya kama hizi zimekuja kwa ajili ya kuwaelezea washirikina. Aya ya kwanza kati ya hizi katika maana yake inasema **“Hakuna muovu zaidi kuliko yule mwenye kumuacha Allahu taala na akaomba vile ambavyo hadi siku ya kiama havitaweza kusikia”**. Na Aya ya pili inasema **“Waambie washirikina wa Makka. Nimepewa amri, zaidi ya Allahu taala nisiombe chochote miongoni mwa visivyo na faida wala dhara. Ikiwa utamuomba asiekuwa Allahu taala basi utakuwa umejidhulumu na kujipa madhara”**.

Katika **Kashfu shubuhat** wahabi wametaja aya ya tatu ya suratu Zumar. Katika maana ya aya **“Wale wenye kumfanya walii asiekua Allah wanasema, sisi hatuwaabudu hawa ila waweze kutukurubisha kwa Allah na kututakia shufaa”**. Aya hii imetaja maneno ya washirikina wenye kuabudu masanamu. Wanafananisha waumini wenye kutaka shufaa na washirikina. Wanasema kwamba “Hata washirikina wakiamini kwamba masanamu siyo waumbaji na kwamba muumbaji ni Allahu taala pekee”. Anasema katika **Ruhul bayan** kuhusu tafsiri ya aya hii “Binaadamu,katika hisia zake za kimaumbile ,ameumbwa katika hali ya kujijua na kumjua aliyemuumba. Kutaka kumuabudu na kujikurubisha kwa aliemuumba ni jambo ambalo limo ndani ya matamanio ya viumbe. Ila hisia hizi za kimaumbile za kukubali kuwa na muumba na kutaka kujikurubisha kwake hazina thamani. Kwa sababu nafsi, shetani na marafiki waovu humhadaa binadamu.[hisia hizi za kimaumbile hutoweka. Akawa haamini muumbaji na siku ya kiama. Na mfano wa hawa ni wakoministi na wamasoni] akawa mshirikina. Mshirikina hajikaribishi kwa Allahu taala wala hawezi kumfahamu Allahu taala. Kukaa mbali na shirki na kujiambatanisha na Tawhid na kumfahamu kwa kupitia maarifa yapatikanayo, ndicho chenye thamani. Dalili ya hilo ni kuamini mitume na vitabu walivyokuja navyo na kuvifuata. Kwa namna hiyo ndiyo mtu anaweza kumkurubia Allahu taala. Kusujudu imo ndani ya hali ya kimaumbile ya Iblis. Lakini aliifuata nafsi na akakataa kusujudu. Wanafalsafa wa kigiriki nao vile vile walikuwa makafiri kwa kuwa walitaka kujikurubisha kwa Allahu taala kwa kutumia akili zao na nafsi zao badala ya kufuata mitume. Waumini wanafuta Uislam kuwa ndio njia ya kujikurubisha kwa Allahu taala. Mioyo yao hupata nuru na roho zao hugubikwa na sifa zake njema. Washirikina hawamfuati mtume wala Uislamu katika kumkaribia Allahu taala.

Wanafuata bid’a kutokana na nafsi zao na ufinyu wa akili zao. Mioyo yao ina kiza. Roho zao zina pazia. Wao kusema kuwa tunaabudu masanamu ili yatushufaie, ni kosa na Allahu taala amedhihirisha hilo mwishoni mwa aya hii”. Wale wasio na madhehebu, kuichukua aya ya 25 ya Suratu Lukman isemayo **“Ukiwauliza makafiri nani ameumba mbingu na ardhi bila shaka watasema ni Allah”** na ile aya iliyo katika Suratu Zukhruf aya ya 87 isemayo katika maana ya aya **(Kama utawauliza wale wanaoabudu asiyekuwa Allah, ni nani aliyeumba hivi? Watasema: bila ya shaka vimeumbwa na Allah)** kusema kwamba “washirikina pia wanaamini kuwa muumbaji ni Allahu taala pekee. Walikuwa wakiabudu masanamu yao ili yakawashufaie siku ya kiama

na kutokana na hilo ndio wamekuwa washirikina na makafiri" ni kuwatetea washirikina kwa maneno yasio ya haki.

Waumini hawaabudu mitume na mawalii wala hawasemi kwamba hawa ni washirika wa Allahu taala. Wanaaminikuwa mitume na mawalii ni viumbe na watumwa wa Allahu taala na hawana haki ya kuabudiwa. Wanachoamini ni kwamba hao ni watumwa vipenzi vya Allahu taala, na kwa baraka za hao vipenzi vyake, Allahu taala huwafanyia huruma waja wake. Allahu taala pekee ndie mwenye kuumba ya dhara na ya faida. Yeye pekee ndie mwenye haki ya kuabudiwa. Wanachosema ni kwamba hushusha rehema zake kwa viumbe, kutokana na baraka za vipenzi vyake. Washirikina pamoja na kwamba kutokana na elimu ya kimaumbile wanafahamu kwamba masanamu hayaumbi, ila elimu hii ya maumbile kwa vile hawakuipa nguvu kwa kuiambatanisha na mafunzo ya mitume, ndiyo wakadhani kuwa masanamu yana haki ya kuabudiwa na wakayaabudu. Wamekuwa washirikina kwa kusema kwao kuwa masanamu yana haki ya kuabudiwa.Na hawawezi kuwa washirikina kwa kusema kuwa tunataka wakatuombee shufaa [Kutegemea kuwa masanamu yatakutakia shufaa ni jambo batil tena ni imani mbovu.Ila kuamini hivyo si ushirikina.Kuabudu sanamu ndiyo ushirikina]. Hivyo tunaona hapa kwamba kuwafananisha ahlu sunna na washirikina wenye kuabudu masanamu ni makosa. Aya hizi zote zimekuja kwa makafiri wenye kuabudia masanamu. Katika kitabu cha wahabi cha **Kashfi shubuhat** wanatoa taawil ya aya tukufu, wanaipa maana isiyo sahihi na mantiki mbovu kisha wanawafananisha waislam wa ahlu sunna na washirikina**.**

Katika kitabu kiitwacho **"Alfajru swadik fiy raddi ala munkir tawasul wal karamati wal hawarik"** aya ya 87 ya surat zuhruf iliyotajwa hapo juu, imetafsiriwa na kuoneshwa makosa ya wahabi katika kuipa maana aya hiyo. Kitabu hichi kimeandikwa na mwanazuoni wa Kiiraki aitwae Jamil Sidki Zahawy rahmatullahi alayhi na kilichapishwa Misri mwaka 1323 (1905 m.). Chapisho lake la pili lilifanyika mwaka 1396 (1976 m.) kwa ofset huko Istanbul. Kilichapishwa tena na Hakikat kitabevi mwaka 1422 (2001 m.).

Jamil Sidki alisomesha **Ilmul Kalam** katika chuo kikuu cha Istanbul. Alifariki mwaka 1355 (1936 m.). Picha yake inapatikana katika **Munjid lughaat** iliyochapishwa mwaka 1956.

Katika hadithi mbili alizozitaja Abdulla bin Omar zinasema **"Hao wameacha njia sahihi. Aya tukufu zilizoshushwa kwa makafiri wamewabebesha waumini"**na **"Jambo ninaloliogopa sana kwa umati**

**wangu ni wale wenye kuipa maana Kur-ani kwa uoni wao ni kutarjama isivyo sahihi"**. Hadithi sharif mbili hizi, zinatoa habari juu ya kutokea kwa wasio na madhehebu ambao watawabebesha waumini aya zilizoshushwa kwa makafiri na kuzipa maana isio sahihi.

Miongoni mwa wale waliofahamu kwamba Muhammed Abdulwahab anabeba fikra zisizo sahihi zenye dhara na waislam, na akafanya kazi ya kumnasihi,ni mmoja kati ya maulamaa wakubwa wa madina, Sheikh Muhammad bin Suleiman Madany. Ni ulamaa wa fik'hi ya Shafii na ameandika vitabu vingi. Kuna maandishi yake ya pembeni maarufu katika **Tuhfatul muhtaj** sherhe ya **Minhaj** iliyoandikwa na Ibn Hajar Makky. Alifariki mwaka 1194 (1780 m.) huko Madina. Katika kitabu chake cha juzuu mbili kiitwacho **Alfatawa** ameandika "Ewe mtoto wa Abdulwahab. Wacha kuwasema waislam kwa ubaya. Ninakunasihi hali ya kutaka radhi za Allahu taala. Ikiwa atatokea yule mwenye kusema kwamba mambo yanafanywa na mwengine asiekuwa Allahu taala basi huyo msahihishe. Ila wale wenye kujiambatanisha na sababu hali ya kuwa wanaamini kwamba mwenye kuumba hizo sababu na athari zake ni Allahu taala, huyo hawezi kuitwa kafiri. Wewe pia ni Muislam. Kumuita muislam mmoja kuwa ana makosa ni sahihi zaidi kuliko kusema waislam wote wana makosa. Mwenye kujitenga na kundi, ni rahisi zaidi kupotea. Katika maana ya aya ya 104 ya Suratu Nisaa **"Yule ambae ataacha njia ya mitume baada ya kuoneshwa njia sahihi, akaacha imani na ibada za waumini, basi atafufuliwa juu ya ukafiri na kukataa kwake na tutamtumbukiza katika Jahannam"**. Pamoja na kwamba wahabi wanafikra nyingi zilizo potofu, msingi wake uko katika mambo matatu.

1. Wanasema "Ibada na amali ni sehemu ya Imani." (Mtu ambae anaamini ufardhi wa jambo fulani kisha asilitekeleze kutokana na uvivu wake mfano asieswali, au ikawa hatoi zaka kutokana na ubakhili,kwa mtizamo wao mtu huyo huwa kafiri.Huyu anafaa kuuwawa na mali yake kugaiwa kwa wahabi.

Anasema katika tarjamaya **Milal wa Nihal** ukurasa wa 63 "Wanazuoni wa ahlu sunna kwa umoja wao wanasema kuwa, ibada hazimo ndani ya imani. Yule mwenye kuamini ufardhi wa yale mambo ya fardhi na ikawa hayatekelezi kwa uvivu tu basi huyo hawi kafiri. Swala ndio jambo pekee ambalo hawakuafikiana kwa hili. Kufuatana na madhehebu ya Hanbal asieswali japo kwa sababu ya uvivu, huwa kafiri). Anasema katika mwanzo wa kitabu kiitwacho **Ma-la-budda** "Muislam hawi kafiri kwa kutenda dhambi kubwa. Ikiwa ataingizwa motoni, basi baada ya muda mfupi au mrefu ataingizwa peponi. Na

atakaa peponi milele“. Kitabu hiki kimeandikwa kwa kiajemi na kimechapishwa mwaka 1376 (1956 m.) huko Delhi na mwaka 1410 (1990 m.) huko Istanbul. Mwishoni mwa kitabu kiitwacho **Hukukul Islam]**.Kufuatana na madhehebu ya Hanbali, yule asieswali tu ndio ameitwa kafiri. Ibada nyengine haikusemwa hivyo. Kwa muktadha huu basi, wahabi si katika madhehebu ya Hanbali. Tulieleza katika kurasa zilizopita kwamba yule ambae si ahlu sunna, hawezi kuwa katika madhehebu ya Hanbali. Asie katika moja ya madhehebu manne si ahlu sunna.

2. Mwenye kutaka shufaa kutoka kwa roho za mitume na mawalii na mwenye kuzuru makaburi yao na kuomba dua kupitia wasila wao huwa kafiri. Maiti hana hisia.

Kama ingekuwa kusema hayo kaburini ni ukafiri basi Mtume wetu sallallahu alayhi wasallam na maulamaa wakubwa, wasingeomba dua ya namna hiyo kwa mawalii. Mtume wetu alikuwa akizuru makaburi ya **Bakii** na ya mashahidi wa Uhud yaliyopo Madina. Akiwapa salam na kuzungumza nao.Haya yameandikwa hata katika kitabu cha wahabi kiitwacho **Fathul majid** katika ukarasa wa 485.

Wakati mtume alipokuwa akiomba dua alikuwa akisema **“Allahumma inny asaluka bihakki saailina alayka“** yaani “Ya rabbi. Ninakuomba kwa haki ya wale walioomba kwako na ukawapa“ na kwamba alielekeza dua iombwe hivyo. Wakati hadhrati Ali akimlaza kaburini mama yake Fatma Allah awawie radhi wote wawili alisema **“Ighfir li ummy Fatimatu bint Asad wa wasii alayha mad-khalaha, bi hakki nabiyyika wal anbiyaa ladhina min kabli innaka arhamu rrahimin“** maana ya maneno haya ni kwamba “Ewe Mola. Mughufirie mama yangu Fatma bint Asad na uifanye pana sehemu yake. Nitakabalie dua yangu kwa haki ya mtume, na mitume wote waliokuja kabla yangu. Hakika wewe ni mwingi wa rehema“. Katika hadithi sharif iliyotajwa na mkuu wa Ansari Othman bin Hunayfi inamtaja kipofu aliyekwenda kwa mtume kutaka dua ili apowe.Mtume alimtaka atie udhu, asali rakaa mbili na akisha aombe **“Allahumma innii as-aluka waatawajjahu ilayka binabiyyika Muhammadin nabiyyi rahma,Ya Muhammad inni atawajjahu bika ila Rabby fi hajati hadhihili takdhiya li Allahumma shafihu fiyya“**.

Katika dua hii, yule ambae anaetaka kutakabaliwa dua yake, anaamriwa kutaka wasila kwa mtume. Masahaba walikuwa wakiisoma sana dua hii. Dua hii katika **Ashiatul lamat** juzuu ya pili na katika **Husnul hasin** imeandikwa pamoja na sanad yake. Katika sherhe wamesema “tunaelekea kwako kwa kutumia wasila wa mtume wako“.

Dua hii inaonesha kuwa inajuzu kuwaingiza kati wapenzi wa Allah na kuomba dua kwa kupitia fadhila na heshima yao.

Anasema mwanazuoni mkubwa wa Chuo kikuu cha Azhar Sheikh Mahfoudh aliefariki mwaka 1361 (1942 m.) katika kitabu chake kiitwacho **Al ibdaa** kilichochapishwa Misri mwaka 1375 (1956 m.) pamoja na kumsifu Ibn Taymiya na Abduh, katika ukarasa wa 213 anasema (Kusema kuwa mawalii rahmatullahi alayhim ajmaina wanauwezo wa kutekeleza mambo ya kidunia baada ya kufa kwao, mfano kuponya wagonjwa, kumuokoa mtu mwenye kuzama, kusaidia mbele ya adui au kukijua kilipo kitu kilichopotea. Kusema kwamba kwa vile wana vyeo vya juu, Allahu taala mambo hayo amewaachia wao na wanafanya wanalotaka ni makosa. Ila Allahu taala, miongoni mwa mawalii wake, wakiwa hai au wamekufa, katika yale wayatakayo, Allahu taala huwakirimu na wakaweza kufanya makarama kama ya kumponya mgonjwa, kumuokoa mtu mwenye kuzama,kusaidia mbele ya adui au kuvijua vilipo vitu vilivyopotea. Hili linakubalika kiakili. Kur-an karim inatoa habari juu ya hili). Miongoni mwa Profesa wa Azhar Abdulla Dasuky na Yusuf Dajwy wamekisifu sana kitabu hiki cha **Ibdaa** na kukiandikia takriz mwisho wake.

Anasema Abdulghani Nablusi katika kitabu chake kitwacho **Hadika** ukarasa wa 182 Katika Buhari, Abu hurayra amepokea Hadith Kudsi isemayo **"Hakuna kitu kinachomkaribisha mja kwangu zaidi, kuliko kutekeleza ibada za fardhi. Mja akifanya na ibada za nafila basi mimi humpenda sana.Hufikia hali ya kwamba anasikia pamoja nami,anaona pamoja nami,anashika kila kitu pamoja nami,anatembea nami,na kila akitakacho kwangu humpa.Na akitaka ulinzi kutoka kwangu basi humlinda"**. Ibada za sunna na nafila zilizotajwa hapa ni zile zinazofanywa na wale ambao wanatekeleza ibada za fardhi.[Hili limeandikwa wazi katika **Merakil Falah** na katika Hashiyat yake iliyoandikwa na **Tahtawy**]. Hadithi hii inaonesha kwamba,baada ya kutekeleza ibada za fardhi, ikiwa mja atatekeleza na ibada za nafila basi hupata mapenzi ya Allahu taala na dua zake hutakabaliwa.Hawa wakiwa hai au wakiwa wamekufa,ikiwa watawaombea dua watu,basi watapata wanachotaka. Baada ya kufa pia wanasikia.Wenye kuwajia kwa uhitaji hawawaachi watupu,huwaombea dua.

Kufuatana na hili hadithi sharif inasema **"wakati mnapopata uzito katika mambo yenu,basi takeni msaada kwa wale walio makaburini"**. Hadithi hii iko wazi na haihitajii kuwekewa taawil.

Katika kitabu kiitwacho **Hadikatun nadiyya** ukarasa wa 290 anasema “Muumini mfano wa anavyokuwa akiwa amelala, basi na anapokufa pia anakuwa ni muumini hivyo hivyo .Mitume vile vile kama wanavyokuwa wakiwa wamelala basi baada ya kufa pia wanakuwa ni mitume, kwani kinachokuwa muumini au mtume ni roho na roho haibadiliki baada ya kifo.Hayo yameandikwa pia katika **Umdatul akaid** na Imam Abdulla Nasafy. [Kitabu hichi kimechapishwa London mwaka 1259 (1843 m.)]. Basi na mawalii ni hivyo hivyo,kama ambavyo wanavyokuwa wakilala,basi baada ya kufa uwalii wao haumaliziki. Asieamini haya ni mjinga mwenye inadi. Jambo la kuwa mawalii bado wanaendelea kuwa na makarama baada ya kufa, nimelithibitisha katika kitabu changu chengine“.Miongoni mwa wanazuoni wa Hanafi, Ahmed bin Sayyid Muhammed Makky Hamawy na katika maulamaa wa Shafii Ahmed bin Ahmed Shujai na Muhammed Shawbari Misry. wameandika barua kwa kutoa dalili na kuthibitisha kuwa mawalii wanayo makarama, makarama yao hayamaliziki baada ya kufa na kwamba inajuzu kutawasal na kutaka istighaatha kwenye makaburi yao. Barua hizi tatu, alizileta pamoja Ahmed Zeyni Dahlani rahimahullah taala katika kitabu kiitwacho **Aldurarus saniyya fi raddi alal wahabiyya** kilichochapishwa Misri mwaka 1319 (1901 m.) na kikafanyiwa chapisho la ofset Huko Istanbul mwaka 1396 (1976 m.).

Mohammed Hadimi Efendi wa Konya alifariki katika kata ya Hadimi huko Konya mwaka 1176 (1762 m.). Katika kitabu kiitwacho **Berika** ukarasa wa 269 anasema “Jambo la mawalii kuonesha makarama ni haki na kweli. Walii ni muislam ambaye amezielewa ipasavyo sifa za Allahu taala, mwenye kufanya sana ibada na twaa na mwenye kujizuia na dhambi na matashi ya nafsi yake. Mambo ambayo anayaumba Allahu taala na yakawa hayafati ada na kanuni za kisayansi huitwa **Harikul ada**. Kuna aina nane za mambo ambayo ni Harikul ada. Miujiza, Makarama, Iaana, Khiyana, Uchawi, Ibtilaa, Isabat ayni yaani kijicho na Irhas. Makarama ni yale mambo ya harikul ada yanayofanywa na muumini mwenye taqwa ambaye ni arifu billahi. Mtu huyu ni walii sio mtume. Mmoja wa maulamaa wa Shafy aitwae Abu Ishak Ibrahim Isfarainy amekataa baadhi ya makarama na kundi la Muutazila wanakataa makarama yote. Wanasema hii inaweza ikadhaniwa ni miujiza hivyo italeta uzito kumuamini mtume. Uhalisia ni kwamba walii anapoonekana na makarama haimaanishi kuwa ni mtume wala hataki kuonesha makarama.

Baada ya mtume au walii kufa, inajuzu kumuomba Allahu taala na kuwatumia wao kama watu wa kati. Kuomba dua kama hivyo huitwa

**Tawasul** na **Istighatha**. Baada ya kufa kwao miujiza na makarama yao bado yanaendelea. Ramli pia amesema hivyo. Mwanazuoni wa Haramein anasema "Jambo la kuwa makarama yanaendelea baada ya kufa, limekataliwa na mashia tu". Anasema mmoja wa maulamaa wa Maliky Ali Ajhury "Walii anapokuwa hai anakuwa kama upanga ndani ya ala yake na anapokufa anakuwa kama upanga uliotolewa ndani ya ala, nguvu zake za kiutendaji zinazidi". Maneno haya ameyaandika Abu Ali Sanji katika kitabu chake **Nurul Hidaya**. Jambo la kwamba makarama ni haki, limethibitishwa kwa Kitab, sunna na ijmaul umma. Mamia ya maelfu ya makarama ya mawalii yametajwa katika vitabu thamini mbali mbali". Imekamilia tarjama kutoka **Barika**.

Anasema katika kitabu kiitwacho **Mirati madina** kuanzia ukarasa wa 106 Imepokewa na Ibn Huzayma, Darul Kutny na Tabrany hadithi sahihi aliyoisimulia Abdulla bin Omar inasema **"Mwenye kutembelea kaburi langu,ana haki ya kupata shufaa yangu"**. Hadithi hii pia imo katika kitabu cha Imam Munawy kiitwacho **Kunuzud dakaik.** Pia hadithi aliyoitaja ibn Hibbany isemayo **"Atakaelizuru kaburi langu baada ya kifo changu, ni kama amenizuru niko hai)** na hadithi ya Tabarani **"Mwenye kulizuru kaburi langu,nitamtakia shufaa"**. Imepokewa na Imam Bazzari kwamba amesimulia Abdalla ibn Omar **"Mwenye kulizuru kaburi langu, amehalalikiwa na shufaa zangu"** na kutoka kwa Muslim imesimuliwa na Abdulla bin Omar hadithi marfuu ambayo kila muislam anaijua isemayo **"Wale wanaokuja Madina kwa ajili ya kunizuru, wamepata haki ya shufaa yangu siku ya kiama"**.

Hadithi Sharif iliotajwa na Tabarani,Dari Kutni na Ibn Jawzy inayosema **"Mwenye kufanya hija,kisha akazuru kaburi langu basi ni sawa na kunizuru nikiwa hai"** inatoa habari njema. Katika hadithi iliyopokelewa na Dari Kutni inasema **"Atakaetekeleza Hija kisha asinizuru,basi anakuwa amenisikitisha"** hii inawataja wale ambao wanafanya hija kisha wakawa hawalizuru kaburi la mtume bila ya kuwa na dharura.

Mkuu wa chuo kikuu cha Madinatul Munawwara Abdulaziz, katika kitabu chake kiitwacho **Tahkik wa Izah** ameandika kwamba, hizo hadithi zote za hapo juu zenye kuhimiza ziara hazina sanadi wala dalili.Na kwamba Sheikhul Islam Ibn Taymiyya amesema kuwa zote ni maudhui. Hali ni kwamba Zarkani, katika sherhe ya **Mawahib** juzuu ya nane na katika kitabu cha Samhudin kitwacho **Vafaul vafaa** juzuu ya nne hadithi sharif hizi zimeandikwa kwa urefu vyanzo vyake na kwamba ni Hadithi Hasan,hivyo imeambiwa kuwa hayo maneno ya Ibn Taymiyya ndio maudhui. Mkuu wa chuo cha Madina na walimu

wenziwe ambao ni wahabi,wanajaribu kuyatia dosari maandishi ya wanazuoni wa ahlu sunna kwa ajili ya kuieneza imani yao kwa vitabu duniani kote. Ili kuyadanganya mataifa yote ya dunia,waislam na wasio waislam, wanatumia siasa mpya ili kujitambulisha kuwa wao ni waislam wa kweli. Wameanzisha taasisi iitwayo **Rabitatul alam Islam**. Kutoka kila nchi walichagua kiongozi wa dini alie jahili, wakamkodi na kuwaleta pamoja hapa. Kila mmoja wanamlipa mshahara wa mamia ya dhahabu. Viongozi hawa wa dini wasio na habari ya vitabu vya wanazuoni wa Ahlu sunna, wanatumika kama vikaragosi. Ili kueneza imani yao kutoka katika taasisi hii kwenda duniani kote wametoa kile walichokiita fatwa za **Umoja wa waislam wa dunia**. Miongoni mwa fatwa zao za kizushi ni ile waliyoitoa mwezi wa Ramadhan Sharif mwaka 1395 (1975 m.) isemayo “Ni fardhi kwa wanawake kusali swala ya Ijumaa. Khutba za Ijumaa na za Idi,kila taifa watasoma kwa lugha yao“. Mmoja wa mjumbe wa jiko hilo la fitna na ufisadi lililoko huko Makka,ambae pia ni mfuasi wa Maududi,aitwae Sabri, aliipeleka haraka fatwa hii huko India. Majahili wenye mishahara mikubwa na wanaokaa katika majumba ya ghorofa wakaanza kuwalazimisha wanawake kusali swala ya Ijumaa. Wakaanzisha kusoma khutuba kila eneo kwa lugha yake. Waislam wa kweli,wanazuoni wa Ahlu sunna wa India walipoona harakati hizi,wakatayarisha fatwa na kuieneza ili kuzizuia. Wahabi wakashindwa kujibu maandishi hayo ya kielimu hivyo wakashindwa kusimama dhidi ya neno la haki. Katika jimbo la **Kerala** lililo kusini mwa India,mamia ya wanazuoni walifahamu kuwa walidanganywa hivyo wakaleta toba na wakarudi tena katika safu za Ahlu sunna. Fatwa hizi, zenye kutegemea rejea zenye nguvu za vitabu vya wanazuoni wa ahlu sunna, nne zake zilichapishwa kwa ofset na kuenezwa kwa mataifa yote. Kila sehemu viongozi wa dini wa uhakika waliwazindua waislam dhidi ya jambo hili na kufanya kazi ya kuuzima moto unaounguza Uislam kupitia ndani na kuugawa. Alhamdulillah katika kila sehemu duniani, kuna vijana wenye roho safi,walioamka na wenye kuweza kutofautisha haki na batil.

Anasema Ibn abidin juu ya khutba ya Ijumaa, takbira ya ufunguzi na dua za ndani ya swala “Kusoma khutba kwa lugha nyengine isiyokuwa kiarabu ni sawa na kuleta takbira ya ufunguzi kwa lugha nyengine. Nayo ni sawa na dua nyengine za ndani ya swala. Dua na dhikri zilizo ndani ya swala kuzisoma kwa lugha isiyo ya kiarabu ni makruh tahrimy. Hadhrat Omar alikataza”.

Wakati akielezea wajibu wa swala amesema “Kufanya mambo ya makruh tahrimy ni dhambi kubwa. Yule mwenye kuendelea kufanya

basi uadilifu wake utapotea". Anasema **Tahtawy** "Mwenye kuendelea kufanya dhambi ndogo huwa fasik. Imam aliye fasik au mwenye kufanya bid'a haifai kusali nyuma yake. Na aende mtu kusali msikiti mwengine". Masahaba wakarimu na matabii adhimu rahimahumullahu jamia, kote Asia na Afrika walisoma khutba kwa kiarabu. Kwa sababu kusoma sehemu ya khutba au khutba yote kwa lugha isiyo ya kiarabu ni makruh tena bid'a na kufanya jambo la bid'a ni dhambi. Wasikilizaji walikuwa hawajui kiarabu na hawakuzifahamu khutba. Elimu ya dini pia walikuwa hawana. Ililazimu kuwafunza. Pamoja na hayo yote,khutba yote ilisomwa kwa kiarabu. Ndio maana kwa miaka mia sita sasa,pamoja na kwamba imetakiwa sana hutba zisomwe kwa lugha ya kituruki ili watu wafahamu, lakini Sheykhul islam wa dola ya Othman na wanazuoni wengine wakubwa kwa vile wanajua kuwa hili halijuzu basi hawakutoa ruhusa.

Hadithi sharif iliyosimuliwa na Abu hurayra na ikapokewa na Bayhaky inasema **"Yeyote atakaenisalimia, Allahu taala anairejesha roho mwilini mwangu,nami huisikia salamu yake"**. Kufuatana na hadithi sharif hii amesema imam Bayhaky kwamba mitume alayhimu salam ndani ya makaburi yao hufufuliwa na kuwa na maisha tusiyoyafahamu sisi.

Wahabi aliyeko Madina aitwae Abdulaziz bin Abdulla katika kitabu chake **Alhaj wal umra** katika ukurasa wa 66 ameiandika hadithi hii na kusema kuwa inathibitisha kuwa yeye ni maiti. Na katika ukurasa huo huo anasema kuwa yuko hai ndani ya kaburi lake kwa namna isiyojulikana. Maneno yake hayakubaliani. Hadithi hii inatoa habari kwamba anaposalimiwa roho yake inakuja na kujibu salam. Tena katika kitabu hiki,kuna hadithi mbili zilizoandikwa ukurasa wa 73 zinazoeleza kwamba **"Wakati wa kuzuru kaburi, assalamu alaykum ahla diyari minal muuminina"** kusema hilo kumeamrishwa. Hadithi sharifu hii inaamrisha kutoa salamu wakati wa kuzuru makaburi ya waislam wote. Salamu hutolewa kwa mwenye kusikia. Mwenye kusikia ndio husemezwa. Hadithi hizi wanazitaja lakini bado wanasema kuwa maiti hasikii. Mwenye kusema maiti anasikia wanamwita mshirikina. Aya tukufu na hadithi sharif wanazipa taawil isiyo sahihi.

Kuna hadithi nyingi zenye kuonesha kuwa mtume yuko hai kaburini kwake uhai usiofahamika **"Mwenye kuleta swalawat pembeni ya kaburi langu huwa ninasikia. Na yule mwenye kuleta swalawat akiwa mbali, huwa ninapewa habari"** na katika hadithi nyengine **"Ikiwa mtu ataleta swalawat kaburini kwangu, Allahu taala analeta malaika na kunijulisha hiyo swalawat. Siku ya kiama nitamshufaia**

**mtu huyo”**. Hadithi hizi ni mashuhuri na zimeandikwa katika vitabu sita.

Iwapo muislam atakwenda kwenye kaburi la muislam ambaye alikuwa akimjua duniani na akamsalimia,yule alie kaburini humfahamu yule aliyetoa salamu na akamjibu. Katika hadithi sharif iliyosimuliwa na Ibn Abidunya inasema kwamba muislam akimsalimia maiti anaemjua maiti huyo humfahamu, akafurahi na kumjibu. Ikiwa atamsalimia maiti asiemjua basi hujibu salamu kwa furaha. Iweje mashahidi na watu wema rahimahumullahu taala waweze kumfahamu anayetoa salamu halafu iwe mtume wa Allah swallallahu alayhi wasallam asiweze kumfahamu. Kama ambavyo jua linaeneza muangaza katika anga lote, basi hivyo hivyo na mtume wa Allah swallallahu alayhi wasallam salamu zote anazotolewa kutoka kila upande anaweza kuzijibu.

Moja ya hadithi sharif inasema **“Baada ya kufa kwangu, nitakuwa ninasikia kama nilie hai”** na katika hadithi iliyosimuliwa na Abu Yaala inasema **“Mitume wako hai ndani ya makaburi yao,wanasali”**. Ibrahim bin Bishar, Sayyid Ahmed Rifai na mawalii wengine wengi wamesikia jawabu ya salamu waliomsalimia mtume wa Allah.

Wakati alipoulizwa Hadhrat Jalaludyn Suyuty (Je ni kweli kwamba Sayyid Ahmad Rifai aliubusu mkono mtukufu wa Mtume wa Allah) alijibu kwa kuandika kitabu kiitwacho **Sharaful Muhkam**. Katika kitabu hiki amesema kwamba mtume swallallahu alayhi wasallam yuko hai ndani ya kaburi lake na anasikia na kujibu salamu anazotolewa na hili limethibiti kwa dalili za kiakili na za kunukuu. Pia kitabu kinaeleza kuwa katika usiku wa Miraji, Mtume wa Allah alimuona Musa akisali ndani ya kaburi lake.

Katika hadithi sharif iliosimuliwa na Aisha Sidika, Mtume anasema **“Maumivu ya nyama yenye sumu niliyokula Haybar, bado ninayasikia. Kutokana na sumu hiyo mshipa wangu wa damu wa aorta sasa umekuwa haufanyi kazi”**. Hadithi sharif hii inaonesha kuwa Allahu taala, mbali na kumpa utume yule aliye bora wa viumbe wote Muhammad,bali pia alimpa daraja ya Ushahidi. Katika maana ya aya ya 169 ya surat Ali Imran inasema **“Wala msiwadhanie wale waliouliwa katika njia ya Allah ni wafu. Wako hai kwa Mola wao na wanaruzukiwa”.** Bila ya shaka Mtume huyu mtukufu alielishwa sumu, yuko juu kabisa ya daraja hilo la heshima.

Katika hadithi iliyotajwa na Ibn Habban inasema **“Mitume alayhimu salam miili yao haiozi. Wakati muumin anaponitolea swalawat, malaika huniletea mimi hiyo swalawat na hunambia fulani mtoto wa fulani amekupa swala na salam”**.

Katika hadith iliyopokewa na Ibn Maja **“Siku ya Ijumaa nitoleeni swalawatu nyingi. Swalawatu mnazonitolea hutambulisha”**. Mmoja kati ya waliosikia, Abu dardaa radhiyallahu anhu aliuliza: Baada ya kufa pia unatambulishwa? Akajibu **“Ndio baada ya kufa pia ninatambulishwa. Kwa sababu dongo limeharamishiwa kuiozesha miili ya mitume. Baada ya kufa wanakuwa hai, hali ya kuwa wanaruzukiwa”**. [Hadithi hii pia imeandikwa mwishoni mwa kitabu cha Sanaullah Pani-puti kiitwacho **Tadhkiratul Mawtaa wal kubur**. Kitabu hicho ni cha kiajemi na kimechapishwa mwaka 1310 (1892M) huko Delhi kisha kikachapishwa tena Istanbul na Hakikat Kitabevi mwaka 1990].

Hadhrat Omar radhiyallahu anhu baada ya kuikomboa Qudus sharif kutoka mikono ya makafiri, alikwenda moja kwa moja kwenye Hujra saadat kulizuru kaburi la mtume na akamtolea salamu. Omar bin Abdul aziz alikuwa akipeleka mfanya kazi kutoka Sham kwenda katika kaburi tukufu kwa ajili ya kupeleka swala na salamu. Abdulla bin Omar alikuwa akirudi safari, moja kwa moja huenda kwenye Hujratu saada, na akaanza na kumsalimia Mtume wa Allah, kisha Abubakar na mwisho baba yake Omar. Anasema Imam Nafii kwamba Nimemuona Hazrat Abdulla bin Omar zaidi ya mara mia akija kwenye kaburi sharif na kusema “Assalamu alayka ya Rasulallah”. Siku moja Hadhrat Ali alikuja katika msikiti sharif na alipoyaona makamu ya sayyidat Fatima radhiyallahu anha alilia sana. Kisha akaenda kwenye Hujratu sharif akalia sana na kusema “Assalamu alayka ya Rasulallah na assalamu alaykuma enyi ndugu zangu wawili” akawasilimia Abubakar na Omar radhiyallahu anhuma.

Kufuatana na Imam Adham Abu hanifa, kwanza inabidi mtu afanye hija kisha ndio aende Madinatu munawwara kumzuru Mtume wa Allah. Abulayth Samarkandy nae ametoa fatwa hivyo hivyo.

Kadhi Iyad, mwenye kitab cha **shifaa**, mwanazuoni wa kishafii imam Nawawy na mwanazuoni wa Hanafy Ibn Humam rahimahumullahu taala wamesema kwamba kwa ijmaa ya umma ni lazima kuzuru Kabri saadat. Baadhi ya wanazuoni wamesema kuwa ni wajib kuzuru makaburi inatambulika kuwa ni jambo la sunna na hilo limeandikwa katika kitabu cha wahabi kitwacho **Fat-hul Majid**.

Katika Suratu Nisaa aya ya 63 **“Baada ya kuzidhulumu nafsi zao ikiwa watakuja kwako, wakataka msamaha kwa Allah na mtume akawatakia msamaha, bila ya shaka watamkuta Allah ni mwenye kukubali toba na mwenye rehema”**.

Aya hii inajulisha kuwa mtume wa Allahu taala atatakia shufaa na shufaa yake itakubaliwa. Vile vile inaamrisha watu kulijia kaburi tukufu kutoka mbali kwa ajili ya kuja kutaka shufaa.

Hadithi sharif isemayo **“Msifunge safari ila kwa kuzuru misikiti mitatu”**, inafahamisha kwamba ni thawabu kufanya safari refu kwa ajili ya kuzuru msikiti mtukufu wa Makka, msikiti wa mtume wa Madina na masjidi Aksaa. Kwa hivyo yule atakae kwenda Hija na akawa asizuru kaburi la mtume lililo katika msikiti wa mtume wa Madina, atakosa thawabu hizi.

Imam Malik amesema kwamba “Ni makruh kwa wale wanaokuja kuzuru Kabri saadat, kusimama muda mrefu kwenye Hujra saadat”. Imam Zaynul Abidin wakati akilizuru kabri saadat alikuwa husimama katika nguzo iliyo upande wa Rawdha mutahhara na wala alikuwa hasogei zaidi. Hazrat Aisha,hadi mwisho wa uhai wake, alikuwa akizuru Hujratu saada kwa kusimama upande wa nje wa mlango na kuelekea kibla.

Mmoja wa maulamaa wa hadithi, Hadhrat Abduladhim Mundhir amesema makusudio ya hadithi isemayo **“Msilifanyie sikukuu kaburi langu”** ni kwamba “Kaburi langu msilizuru mara moja tu kwa mwaka kama sikukuu. Fanyeni jitihada kulitembelea mara kwa mara”. Kwa vile hadithi isemayo **“Msizifanye nyumba zenu kuwa ni makaburi”** ina maana ya kuwa msizifananishe nyumba zenu na makaburi kwa kutokuswali ndani yake, basi maana ya hadithi aliyoitoa Mundhir nayo inafahamika kuwa sahihi. Kwa sababu haijuzu kusali kwenye makaburi. Hadithi hii pia inaweza kuwa na maana kwamba “Msipange siku maalum kwa kutembelea kaburi langu, kama ilivyo kwa sikukuu”. Mayahudi na wakristo walikuwa wakiimba, kupiga ala za muziki na kufanya sikukuu wakati wa kutembelea makaburi ya mitume wao. Nyinyi msifanye hivyo, wakati wa ziara msifanye mambo ya haramu ya sherehe ya sikukuu na tumbuizo za ala za muziki, wala msikusanyike mkaleta sherehe zozote. Wakati wa ziara mtu ataleta salam na dua na hatokaa muda mrefu.

Imam Adham Rahimahullahu taala amesema “Kulizuru Kabri saadat ni sunna yenye thamani kubwa kabisa”. Kuna wanazuoni wanaosema kuwa ni wajib. Na katika madhehebu ya Shafii anaweza mtu kuweka nadhiri kulitembelea kabri saadat.

Katika **Mir’atil Madina** kuanzia ukurasa wa 1282 anasema Allahu taala **“Lau kama nisinge kuumba wewe. basi nisingeumba kitu chochote”**.Hii inaonesha kuwa Muhammad alayhissalam ni habibullah na kwamba anampenda sana. Hadithi kudsi hii pia imeandikwa na

imam Rabbani katika **Maktubat**, juzuu ya tatu barua ya 122. Hata kwa mtu duni, ikiwa ataombwa kitu kupitia ihsani ya mtu ampendae, basi huwa hakatai. Mwenye kupenda ni mwepesi kufanya jambo kwa ihsani ya ampendae. Iwapo mtu atasema “Ewe mola, mimi naomba unipe kitu fulani kwa ihsani ya mpenzi wako Muhammad” basi ombi hili halikataliwi. Ila si vyema kuomba mambo ya kijinga yasiyo na thamani ya kidunia, kisha ukatumia ihsani na heshima ya mtume kama wasila.

Imam adham Abu Hanifa rahimahullahu taala amesema Nilikuwa Madina. Mmoja wa waja wema, sheikh Ayyub Sahtiyany aliingia katika masjidu sharif nami nikaingia nae. Hadhrat Sheikh aliligeukia kaburi la mtume hali ya kukipa kibla mgongo. Kisha akatoka nje. Anasema Ibn Jamaa katika **Mansaki Kabir** Wakati wa ziara atasali rakaa mbili karibu na minbar, aombe dua kisha aiendee hujra saada kwa upande wa kibla,kichwa cha mtume kiwe upande wa kushoto na asimame umbali wa mita mbili kutoka ukuta wa **Markadu sharif** kisha pole pole ukuta wa kibla atauwacha nyuma yake na atakapogeukia **Muwajaha saadat** atatoa salam. Hivi ndivyo ilivyo katika madhehebu yote.

Wakati akielezea maafa ya ulimi ya ishirini na tatu katika **Hadika** anasema “Wakati wa kuomba dua, kutaka kitu kwa Allahu taala na kusema kwa haki ya mtume au kwa haki ya walii fulani, akiwa hai au amekufa ni makruh tahrimy. Yaani Allahu taala halazimiki kufanya alitakalo mtu yeyote kwa sababu Allahu taala hana haki ya mja wake yeyote. Sawa, hivyo ndivyo ilivyo. Lakini Allahu taala amewaahidi baadhi ya wale awapendao katika waja wake na kuwapa baadhi ya haki kwake kwa maana ya kwamba atawapa watakaloomba. Jambo hili la kuwa amewapa ihsani waja wake kwa kuwa na haki kwake limetajwa katika Kur-an karim. Mfano aya isemayo **“Ni haki juu yetu kuwasaidia waumini”**. Anasema katika fatwa ya **Bazzaziyya** “Inajuzu kumuomba Allahu taala dua na kutaja jina la walii au nabii alie hai au aliekufa na kutumia ihsani yake”. Katika Sherhe ya **Shir’a** (kuombwa kwa kutumia wasila wa mitume yake au waja wake salih) na katika **Hisnul hasin** pia amesema hivyo Inaonekana kwamba wanazuoni wa kiislam wamejuzisha, kumuomba Allahu taala dua kwa kutumia wasila wa haki na heshima aliyowapa wapenzi wake. Hakuna mwanazuoni anaesema kwamba ni shirki kufanya hivyo, kwa kudhani kwamba, waja wana haki juu ya Allahu taala na kwamba ni kutokana na haki hiyo ndio wanamtaka Allahu taala awafanyie. Ni wahabi pekee ndio wadhaniao na kusema hayo.

Katika **Fathul majid** pamoja na kwamba kwa kawaida huzisifu sana fatwa za Bazzaziyya na kuzipa kipaumbele katika kutolea dalili, hapa

amempinga. Katika **Berika** katika kuelezea maafa ya ulimi anasema (Kusema kwa haki ya nabii au walii, hii ni sawa na kusema haki iliyo katika unabii wake au uwalii wake. Mtume wetu kwa nia hiyo alisema **"Kwa haki ya mtume wako Muhammad"** na katika vita aliomba msaada kwa Allahu taala kwa kupitia haki ya mafakiri wa muhajirina. Miongoni mwa wanazuoni kuna wengi waliyoomba dua na kuandika katika vitabu vyao "Kwa haki ya wale ambao walipokuomba uliwapa" au "Kwa haki ya Muhammed Ghazali". Dua kama hizi zinapatikana kwa wingi katika **Hisnul hasin.** Katika tafsiri ya **Ruhul bayan**, wakati akitafsiri Suratul Maida aya ya 18 ametaja hadithi sharif iliyotolewa na Omar Faruk inayosema **"Wakati Adam aleyhis salaam alipokosea alisema Ya Rabbi. Kwa haki ya Muhamad aleyhis salaam nisamehe. Allah akasema, Muhammad bado sijamuumba,umemjua je? Wakati uliponiumba na ukaniruzuku roho yako nilinyanyua kichwa. Katika guo la arshi yakonikaona imeandikwa "Lailaaha illallah Muhammadu rasulullah". Wewe, pembeni ya jina lako, huandika jinala yule umpendae zaidi. Hivyo nikajua kuwa huyo ndiye umpendaye zaidi. Allah akamjibu, Ewe Adam umesema kweli. Miongoni mwa waja wangu, huyo ndiye nimpendae zaidi. Na kwa hivyo nimekusamehe. Lau kama si yeye basi nisingekuumba"**. Hadithi hii sharif imeandikwa katika kitabu cha imam Bayhaky kiitwacho **Dalail**. Pia imeandikwa katika kitabu cha Alusy kiitwacho **Ghaliyya**.

Katika **Fathul majid** ukarasa 259 imeandikwa kuwa Hadhrat Zeynil abidin Ali rahimahullah alimuona mtu aliekuja kwenye kaburi la mtume na akawa anaomba dua.Alimkataza na kumsomea hadithi isemayo **"Mimi nisomeeni swalat popote mlipo salam mnazonitolea zinanifika"**. Mwenye kitabu akaieleza hadithi kimakosa kwa kusema "Hapa inafahamika kuwa imekatazwa kuja kaburini kwa kuomba dua na kuleta swalat. Hii ni sehemu ya kulifanyia kaburi sikukuu. Ni marufuku kwa mtu aliekuja kusali katika msikiti wa mtume, kwenda kwenye kaburi lake kwa ajili ya kumtolea salamu. Masahaba hawakufanya hivyo. Na wale waliofanya waliwazuia. Mitume hupewa habari ya swala na salamu zinazotolewa na umma wake. Mambo mengine hapewi habari". Ili kuzuia hili, serikali ya Suud imeweka askari ndani ya msikiti wa Madina katika **Hujrai Saadat** na hayo yameandikwa katika ukarasa wa 234.

Yusuf Nabhani ameyajibu haya katika sehemu mbali mbali za kitabu chake kiitwacho **Shawahidul Hak**. Katika ukurasa wa 80 amesema kuwa imam Zeynil abidin hakukataza kufanya ziara kwenye kaburi la mtume. Alichokataza ni zile ziara zisizowiana na mafunzo ya kiislam

zilizopoteza heshima. Mjukuu wake Jafar Sidik akitembelea Hujra saadat akisimama kwenye nguzo iliyo upande wa Rawdha na kumtolea salamu mtume wa Allahu taala na akisema kichwa chake kiko hapa. Maana ya **“Msilifanyie kaburi langu sikukuu”** ni kwamba msilizuru katika nyakati fulani tu kama ilivyo sikukuu.

Fanyeni ziara kila wakati. Anasema Abu Abdulla Kurtuby katika **Tazkira** ukarasa wa 88 na 106 mtume wa Allahu taala anapewa habari ya matendo ya umma wake kila siku asubuhi na jioni. Katika ukarasa wa 89 na 116 anasema Khalifa Mansur wakati akimzuru mtume alimuuliza Imam Malik, nielekeze uso wangu upande wakaburi au upande wa kibla? Imam Malik akamwambia Vipi uso wako utauelekeza asiokuwepo mtume wa Allahu taala. Yeye swallallahu alayhi wasallam ndiye wasila wa kusamehewa wewe na baba yako Adam. Katika ukarasa wa 92 anasema hadithi isemayo **Zuruni makaburi** ni amri. Iwapo wakati wa ziara kutakuwa na jambo la haramu linalofanyika, basi hilo jambo ndilo litakalokatazwa lakini ziara haitokatazwa. Katika ukarasa wa 98 anasema Imam Nawawy anasema katika kitabu kiitwacho **Adhkar** “Ni sunna kuzuru kaburi la mtume na watu wengine wema na kusimama sana pembeni ya kaburi”. Katika ukarasa wa 100 anasema Katika **Fathul Kabir** Ibn humama ameandika hadithi iliyopokelewa na Dari Kutni na Bazzary. Hadithi hii inasema **“Wale ambao wamekuja kwa ajili ya kunizuru mimi tu pasi na kazi nyengine, basi imekuwa ni haki juu yangu kuwatakia shufaa siku ya kiama”**. Anasema katika ukurasa wa 118 “Allahu taala amewapa mawalii makarama. Makarama hayo yameonekana hata baada ya kufa kwao. Baada ya kufa pia wameyadhihirisha. Inajuzu kuwafanya hawa ni wasila wakati wa kumuomba Allahu taala. Lakini inatakiwa afanye Istighatha kwa namna ambayo inajuzu. Majahil walikuwa wakisema kama utanitekelezea takwa langu au mgonjwa wangu ukimponya basi nitakupa kitu fulani kwa wingi fulani. Kufanya hili haijuzu. Ila hili haliitwi shirki wala ukafiri. Kwa sababu hata mtu awe jahili vipi, haitakidi kuwa huyo walii ndio anatoa hicho kitu.Walii anakuwa ni wasila tu, ili Allahu taala atoe hicho kitu. Anahisi kwamba huyo ni mpenzi wa Allahu taala. Hivyo huwa anamwambia “Nitakie jambo langu kwa Allahu taala. Ombi lako wewe Allahu taala halikatai”. Hii ni kwa sababu Mtume wa Allah swallallahu alayhi wasallam amesema **“Kuna watu wengi huko wanaodhaniwa kuwa hawana thamani lakini uhakika ni kwamba hao ni waja vipenzi wa Allah. Wakiomba jambo lifanyike basi bila shaka Allah huliumba jambo hilo”**. Hadithi sharif hii imeandikwa pia katika kitabu cha wahabi kiitwacho **Fathul majid** ukurasa wa 381. Waislam kwa kuziamini hadithi hizi ndio wanawafanya

mawalii wasila. Imam Ahmad, Imam Shafii, Imam Malik na Imam Adham Abu Hanifa wote wanasema kwamba "Inajuzu kutabaruku kwa makaburi ya mawalii". Hivyo mtu yeyote ambae anaitakidi kuwa yeye ni ahlu sunna na anamfuata mmoja wa maimam wanne wa ahlu sunna, basi nae atatakiwa aseme kama walivyosema wao. Katika **Fatwa Hindiyya** wakati akielezea juu ya kumfanyia mtu Hijja anasema "Inajuzu kumpa mtu mwengine thawabu za ibada iliyofanyika. Chini ya muktadha huu basi swala, funga, sadaka, hijja Kusoma Kur-an karim, ziara za kaburi la mtume, mashahidi, mawalii na watu wema, kumpa sanda maiti na mambo mengine yote ya kheri na mema thawabu zake anaweza kupewa mtu mwengine". Hapa pia inafahamika kwamba kuzuru makaburi ni jambo lenye kumpatisha mtu thawabu. [Kuna aina nyingi za dhikri. Moja wapo ni kusema "Allahu akbar, Allahu akbar, Lailaha illa llahu Allahu akbar. Allahu akabar walillahil hamd". Hii pia huitwa **Takbir tashrik**. Hii inataka mtu aisome sana **"Dua ya istighfari"** pia ni dhikri yenye faida kubwa.]

Uthibitisho tulioutaja hadi hapa, umeandikwa kwa kirefu katika vitabu vyetu vya kiarabu na kiingereza. Allahu taala anawaamrisha waislam waungane. Hivyo kila muumin ana wajibu wa kujifunza itikadi ya **Ahlu sunnat waljamaa**, kuamini kwa namna ambavyo wanazuoni hawa wakubwa wameeleza katika vitabu vyao na kuungana katika njia hiyo ya haki iliyo sahihi. Mtume swallalahu alayhi wasallam ametupa habari kwamba njia sahihi pekee ni hiyo ya **ahlu sunna**. Ni lazima kuchukua tahadhari kubwa ili mtu asidanganyike na maneno ya wale wapotevu wanaotaka kuwahadaa waislam na viongozi wa dini majahil wenye kufanya biashara ya vitabu vya dini na kuandika mambo yenye kuvutia, akaachana na njia ya **Ahlu sunna**. Allahu taala ameweka wazi katika **suratul Nisaa aya** ya **114** kwamba mwenye kugeuka umoja wa waislam basi ataingia motoni. Imeandikwa nakuthibitishwa katika hashiyat ya **Durrul mukhtar** ya mwanazuoni mkubwa Ahmed Tahtawy, na katika **Albasair ala munkirat Tawasul bil makabir** kwamba asiefata moja ya madhehebu manne basi atakuwa amejitenga na ahlu sunna na kwa mtizamo huu wale wasio na madhehebu watakuwa ni wapotevu au makafiri. Kitabu hiki kimeandikwa kuwa ni jawabu dhidi ya **Fathul majid** na kilichapishwa huko Pakistan na toleo la pili lilitolewa Istanbul.

Imethibitishwa katika **Attawasul bi nabawiyyiwa Jahalatul wahabiyyi** kwamba Ibn Taymiya alijitenga na madhehebu ya Ahlu sunna. Mchanganyiko wa fikra potofu za Ibn Taymiya na uongo na uzushi wa jasusi wa kiingereza Hempher, ndio vilivyozaa **uwahabi**.

3. Kujenga kuba juu ya kaburi,na kuhudumia katika kuba na kuwawashia taa wanaofanya ibada, na kutoa sadaka kwa roho za waliokufa ni shirki tena ni kufuru. Watu wa haram mbili hadi sasa wanaabudu kuta za makuba.

Kujenga kuba juu ya kaburi kwa lengo la kupamba na kujionesha ni haram. Ikiwa nia ni kulifanya kaburi lisiharibike basi ni makruh. Ikiwa nia ni kuwazuia wezi na wanyama wasilifunue basi inajuzu. Lakini haifai kulifanya kuwa ni sehemu ya ziara kwa maana ya kwamba kulipangia kwamba inalazimika kulifanyia ziara katika nyakati fulani zilizoainishwa.

Si makruh kuzikwa mtu katika jengo ambalo lilikwishajengwa kabla. Masahaba wakarimu walimzika mtume na masahaba zake wawili ndani ya jengo ambalo lilikwishajengwa. Hakuna kati yao aliyepinga. Hadithi zinaeleza wazi kwamba kukubaliana kwao kwa kauli moja hakuwezi kuwa upotevu. Anasema mwanazuoni mkubwa Ibn Abidin katika **Hashiyat Durrul mukhtar** katika juzuu ya pili ukarasa wa 232 "Wanazuoni wachache wamesema kuwa ni makruh kuyafunika mashuka makaburi ya mawalii na watu wema au kuweka kilemba katika sehemu ya kichwa". Katika **Fatawa hujja** anasema kuwa ni makruh kulifunika kaburi kwa shuka. Ila kwa mtizamo wetu ikiwa itafanywa hivyo kwa kuonesha thamani ya mtu alielazwa hapo nakuwafanya wale wanaokuja kuzuru wasimtaje kwa maovu na kufanya heshima na adabu kwake basi itajuzu kulifunika. Katika **Adilla shariyya** jambo ambalo halikukatazwa basi huzingatiwa kwa nia yake. Ni kweli kwamba katika wakati wa masahaba wakarimu makaburi hayakuwekewa kuba wala hayakufunikwa kwa shuka. Ila hakuna katika masahaba aliekataa kuzikwa mtume na mashekhe wawili katika chumba. Kwa mtizamo huo na kwa kuzingatia hadithi zisemazo **"Msikanyage juu ya kaburi"** na **"msiwakosee heshima maiti wenu"** katika kuzitekeleza na hasa kwa vile hakuna katazo lililopatikana basi haiwezi kuwa bid'a kuyajenga haya baadae. Wanazuoni wote wa Fik'h wanakubaliana kwamba mara tu baada ya Twawaful wadaa inalazimika kutoka masjid haram haraka na kwamba hio ni heshima kwa Kaaba Muadhama. Masahaba hawakufanya hilo kwani wao katika matendo yao yote walikuwa wakiiheshimu Kaaba.Wale waliokuja baadae kwa vile walishindwa kuonesha heshima, basi wanazuoni waliamrisha wawe wanatoka msikitini katika hali ya kwenda kinyume nyume ili kuwafunza heshima. Waliweza kuwafunza kuwa na heshima kama masahaba kwa njia hiyo. Kuyafunika makaburi ya mawalii au kuyajengea kuba ni mfano wa hali hii ya kuwafundisha watu

kuyaheshimu kama ilivyokuwa kwa masahaba. Mwanazuoni mkubwa Hazrat Abdulghani Nablusi ameyaeleza hayo kwa kirefu katika **Kashfu nur**. **Kashfu nur** pamoja na kitabu cha Jalaludyn Suyuti kiitwacho **”Tanvirul halak fi imkani ruuyati nabii jiharan wal malak”** vilisambazwa kwa kiarabu huko Istanbul mwaka 1393 (1973 m.) pamoja na **Minhatul Wahabiyya**. Huko Saudia kuba huitwa **Mash-had**. Katika makaburi ya **Bakii** huko Madina, mash-had zilikuwa zimejaa lakini zote zimevunjwa na wahabi. Hakuna hata mwanazuoni mmoja wa kiislam aliesema kuwa kujenga kuba na kufanya ziara ni shirki na ukafiri wala hakupatikana alieyavunja.

Ibrahim Halebi rahimahullahu taala anasema mwishoni mwa **Halebi Kabir** “Ikiwa mtu atatoa ardhi yake kwa ajili ya kuzikia (mava), na akaja mtu akazika maiti wake na akajenga kuba, ikiwa nafasi bado ipo katika hiyo mava basi hilo litajuzu. Lakini ikiwa mava imejaa basi hilo kuba huvunjwa ili ipatikane nafasi ya kuzika maiti mwengine kwa sababu sehemu hiyo ilitolewa wakfu kuzikia watu”.Lau kama kuba lingekuwa ni shirki, sanamu, basi ingelazimu kila wakati, katika hali zote livunjwe.

Kuba la kwanza la waislam lililopatikana duniani ni hiyo Hujra mutahhara alimozikwa mtume “swallallahu alayhi wasallam”. Bwana wetu Rasulullahi “swallallahu alayhi wasallam” alikufa ndani ya chumba cha mkewe mpenzi, mama yetu Aisha radhiyallahu anha, mwaka wa 11 hijria mwezi wa Rabiul awwal tarehe 12, siku ya Jumatatu, kabla ya adhuhuri. Siku ya Jumatano usiku wakamzika ndani ya chumba hicho. Hadhrat Abubakar na Hadhrat Omar pia walizikwa katika kuba hili nahakuna hata sahaba mmoja aliyezuia jambo hilo. Wanapinga muafaka wa kauli moja waliofikia masahaba. Kuipa taawil isiyo sahihi dalili yenye shubha, kisha ukakataa **Ijmaul umma**, hata kama hilo haliwi ukafiri, ni jambo la bid’a.

Chumba cha Aisha radhiyallahu anha kilikuwa na urefu wa mita nne na nusu, upana wa mita tatu na mita tatu kwenda juu. Kiljengwa kwa matofali ya udongo. Kilikuwa na milango miwili ,mmoja kwenye ukuta wamagharibi na mmoja kwenye ukuta wa kusini. Wakati wa ukhalifa wa hadhrat Omar alikizungushia hiki chumba ukuta mfupi wa mawe. Wakati wa ukhalifa wa Abdullah bin Zubeyr aliuvunja ukuta huu na akaujenga tena kwa mawe meusi na akaupiga plasta. Ukuta huu ulikuwa wazi juu na kulikuwa na mlango upande wa kusini. Wakati alipokufa Hazrat Hassan mwaka 49H, Hazrat Hussein ili kutekeleza wosia wa nduguye aliileta maiti ya ndugu yake kwenye mlango wa chumba hiki **(Hujra saada)** ili kutawasulna kumuombea dua.

Wakadhani baadhi ya watu kwamba anataka kumzika humo na wakatokea ambao walilipinga hilo.Ili kuepusha ghasia, akazikwa katika makaburi ya Bakii. Ili kuepusha hali mbaya kama hiyo isitokee tena, basi ukuta pamoja na mlango wa hicho chumba vyote vikazungushiwa tena  ukuta mwengine.

Khalifa wa sita wa Amawy aitwae Walid wakati alipokuwa walii wa Madina aliupandisha juu huo ukuta wa mawe na juu yake akajenga kuba ndogo. Wakati alipokuwa khalifa, katika mwaka 88 (707 m.), wakati wa upanuzi wa msikiti wa Madina, alimuamrisha walii wa madina Omar bin Abdil aziz ajenge ukuta mwengine kuzunguka ule uliopo. Ukuta huu ulikuwa ni wa pembe tano na haukuwa na mlango. [Kwa maelezo zaidi soma kitabu kiitwacho **Kiama na Akhera** sehemu ya mwisho ya mada ya kumi na tano katika mlango wa nasaha kwa muislam.]

Anasema katika kitabu cha wahabi kiitwacho **fathul majid** kurasa wa 133 na unaofuata "Mwenye kutabaruk kwa mti, jiwe au kaburi huwa mushrik. Makaburi yamegeuzwa sanamu kwa kujengewa makuba juu yake. Watu majahili pia waliabudu watu wao wema na sanamu zao. Hivi sasa hayo waliyokuwa wakiyafanya hao na mabaya zaidi ya hayo yanafanywa kwenye makuba na kwenye makaburi. Kutabaruk kwa kaburi la mtu mwema ni sawa na kuabudiya sanamu la Lata. Washirikina hawa wanadhani kuwa mawalii wanasikia hizo dua zao na kwamba watawajibu. Wanasema wanajikurubisha kwa wafu kwa kuweka nadhiri kwa makaburi na kuyatolea sadaka. Haya yote ni shirki kubwa. Mshirikina hata kama yeye mwenyewe atajipa jina jengine, bado anabaki kuwa ni mshirikina. Kuwaonesha heshima na mapenzi maiti kwa kuomba dua, kuchinja, kuweka nadhiri na mfano wa hayo, yote ni shirki hata kama yatapewa jina gani. Washirikina wa zama zetu matendo haya wanapoyafanya wanayapa jina la kutukuza na kutabaruku na kwamba yanajuzu. Shubha zao hizi ni makosa".

Shutuma hizi na uzushi huu wanaofanyiwa waislam wa Ahlu sunna. Jawabu zilizotolewa na wanazuoni wa kiislam baadhi yake tumezifanyia tarjama kwa kituruki na kuziandikia vitabu. Hapa tutaandika machache katika tarjama ya **Usulul arbaa fi tardidil wahabiyya**, katika asili yake ya kwanza.

Ikiwa yatasomwa kwa uangalifu itafahamika mara moja kwamba wahabi wamedanganyika,wameacha njia sahihi na kwamba wanawaelekeza waislam kwenye maangamizi.

Kumtukuza mwengine asiekuwa Allahu taala ni jambo lenye kujuzu kufuatana na Kur-an karim,Hadithi sharif,maneno na matendo ya

swalafi salihpia na maelezo ya wanazuoni. Katika maana ya aya ya 32 ya Suratul Hajj **(Yeyote mwenye kuziadhimisha shaairi za Allah, basi hilo nitendo la uchamungu)**. Hii ina mana kuwa kuziadhimisha shaair za Allahu taala ni wajib. Shaair maana yake ni nishani, yaani alama. Anasema Abdulhak Dehlevi rahimatu rabuh (Shaair ni Mashaair. Shaair ni alama. Ni kusema kila kinachopelekea kukumbukwa Allahu taala ni shaair). Katika Suratul Bakara aya ya 158 katika maana ya aya **(Safaa na Marwa ni miongoni mwa Shaair za Allah)**. Hapa inafahamika kwamba Safaa na Marwa sio shaair pekee za Allahu taala na kwamba zipo na nyengine. Shaarif siyo maeneo yaitwayo Arafa,Muzdalifa na Mina pekee. Anasema Shah Waliyullaah Dehlewi katika kitabu kiitwacho **Hujjatullahil baligha** ukurasa wa 69 (Shaair kubwa za Allah ni nne. Kur-an karim,Kaba muadham,mtume wake na swala). Anasema Shah Waliyullah rahimahullah katika **Altaful kuds**ukurasa wa 30(Maana ya kuzipenda shaair za Allahu taala ni kuipenda Kur-an karim,mtume sallalahu alayhi wasallam na kaba. Bali hasa ni kukipenda kila kitu chenye kupelekea kukumbukwa Allahu taala. Nakuwapenda mawalii wa u ni sawa na hilo. [Kwa sababu hadithi sharif inasema **" mawalii wanapoonekana, Allah hukumbukwa"**. Imeandikwa katika **Ibn Abi shayba, Irshadu talibin** na **Kunuzud dakaik**. Kwa hadithi sharif hii inafahamika kwamba mawalii pia ni katika sha׳air za Allahu taala. Kujuzu kuwatukuza mawalii na maulamaa kwa kujenga kuba juu ya makaburi yao imeandikwa pia katika **Jamiul Fatawa**]. Vilima vya Safaa na Marwa vilioko pembeni ya masjidul haram huko Makka vimekuwa ni sha׳airullah kutokana na kuwa **Hajara** mama yake Ismail alikimbia baina ya vilima hivyo. Hii inafanya kukumbukwa mama huyo mtukufu. Kwa hivyo yule mbora wa viumbe vyote, mpenzi wa Allahu taala Muhammad aleyhis salaam sehemu aliyozaliwa, aliyokulia, aliyofanya ibada, aliyofanya hijra, aliposwali, alipokufia na kuba lake tukufu, na sehemu za Ali na masahaba wengine watukufu kwa nini zisiwe ni katika sha׳air? Kwa nini wanazivunja sehemu hizo?

Kama utasoma Kur-an kwa uangalifu na insaf ni wepesi kuona kuwa Mtume "swallallahu alayhi wasallam" amefanyiwa Taadhim. Katika suratul hujurat katika maana ya aya **"Enyi mlioamini. Msimtangulie Allah na mtume wake. Na mcheni Allah. Hakika Allah ni mwenye kusikia na mwenye kuona. Enyi mlioamini. Msinyanyue sauti zenu juu ya sauti ya mtume, wala msimpazie sauti kama mnavyopaziana wenyewe kwa wenyewe, zisije zikapotea thawabu zenu hali ya kuwa hamjui. Hakika wale wenye kushusha sauti zao mbele ya Mtume wa Allah, hao Allahu taala anawajaza taq'wa na watakuwa na maghfira na ujira mkubwa. Wale ambao humpigia mayowe kumwita wakiwa**

**nje wengi wao hawajafikiri. Lau kama wangesubiri mpaka akatoka nje ingekuwa vyema”**. Mwenye kuzisoma aya tano hizi kwa mazingatio na insafu atafahamu kwa kiasi gani Allahu taala amaemuadhimisha mtume wake. Ameuamrisha umati wake kwa msisitizo kumfanyia heshima na kuwa na adabu mbele yake. Daraja hilo kubwa hufahamika vyema kwa kuzingatia kuwa hata kunyanyua sauti mbele yake basi inazifanya ibada zote za mja kupukutika. Watu sabini na mbili wa kabila la **Bani Tamim** walikuja Madina na wakamuita Mtume kwa kupaza sauti wakiwa nje. Aya hizi zimeshuka iwe ni jazaa kwao. Baadhi ya watu wanajisema kuwa wanatokana na kizazi cha Bani Tamim. Kutokana na hilo hadithi zisemazo **“Watu wasio wapole na watesaji wako mashariki”** na **“shetani ataanzisha fitna kutoka hapa”** na akaonesha mkono wake upande wa Najdi. Wasio na madhehebu pia huitwa Wanajdy kutokana na kuwa harakati zao ziliasisiwa huko Najdi.

Fitna iliyotajwa na hadithi sharif ilidhihiri baada ya miaka elfu na mia mbili. Walitoka Najdi kuja Hijazi na kuwanyang’anya waislam mali zao. Wanaume waliwauwa na wanawake na watoto wakawachukua mateka. Washenzi hawa walifanya mambo ambayo hata makafiri hawakuyafanya.

**FAIDA**:Katika aya tukufu zilizo hapo juu zimejirejea kuita **“Enyi mlioamini”**. Hii ni kuonesha kuwa waislam watakaokuja hadi siku ya kiama wanatakiwa kumuheshimu mtume wa Allah “swallallahu alayhi wasallam”. Lau kama ingekuwa inawahusu masahaba tu basi ingesemwa **“Enyi masahaba”** kama tunavyoona ilivyosemwa **“Enyi wake wa mtume”** na **“Enyi watu wa Madina”**. Ili kutambulisha kwamba Swala, funga, hija na zaka na ibada nyengine ni fardhi kwa waislam wote hadi siku ya kiama ndio maana ikatumika **“Enyi mlioamini”.** Kwa hivyo madai ya wahabi kwamba mtume “swallallahu alayhi wasallam” anafaa kuadhimishwa akiwa hai tu na kwamba baada ya kufa haihitaji kuonesha heshima na kutaka msaada kwake, hapa yatakuwa yamebatilishwa.

Aya za hapo juu zinaonesha kwamba pamoja na Allahu taala, wako na wengine ambao inafaa kuwaadhimisha. Katika **suratul bakara** aya ya 104 katika maana ya aya inasema **“Enyi mlioamini msiseme Ra’ina bali semeni n’dhurnaa. Na zifuateni hukmu za Allah”**. Waumini walikuwa wakitumia neno Rai’na kwa maana tuchunge au tukinge.Kwa lugha ya kiyahudi Rai’na ina maana ya kutusi au kusema vibaya hivyo Wayahudi wakimwambia mtume “swallalau alayhi wasallam” neno hilo kwa maana hiyo. Kutokana na ubaya wa maana yake ndio Allahu taala akawakataza waumini wasitumie neno hilo. Katika maana ya **aya**

**ya 33 ya suratul Anfal "Allah hatowaadhibu hali ya kuwa uko nao".** Hii ni ahadi ya kwamba hapatashuka adhabu hadi siku ya kiama. Aya hii karim inakataa maneno ya wahabi wenye kusema "Yeye ameshaondoka hayupo. Ameshakuwa dongo".

Katika **Suratul Bakara aya ya 34 "Wakati tulipowaambia malaika wamsujudie Adam, wakasujudu wote isipokuwa Iblis"**.Katika aya hii waliamrishwa kumuadhimisha Adam. Shetani alikataa kumuadhimisha mwengine asiekuwa Allahu taala, na kuwadharau mitume, hivyo amri hii hakuitekeleza. Wahabi pia wako katika njia ya shetani. Yusuf aleyhis salaam alisujudiwa na baba yake,mama yake na ndugu zake kwa lengo la kumuonesha heshima. Lau kama heshima na taadhima ni Shirki basi Allahu taala asingewasifu kwa mambo hayo waja wake wapenzi. Kufuatana na Ahlu sunna kumsujudia mwengine asie kuwa Allahu taala ni haram. Ni haramu kwa sababu inafanana na sijda ya ibada na wala sio kutokana na kuadhimisha.

Shetani kila alipojitokeza mbele ya Rasulullah sallalahu alayhi wasallam, alijitokeza kama mzee wa Najdi. Wakati makafiri walipokuwa wamekaa katika **Darun Nadwa** wakipanga mashauri ya kumuua mtume, shetani alijitokeza kama mzee kutoka Najdi na akawafundisha njia bora ya kuweza kumuua Mtume "swallallahu alayhi wasallam". Tangu siku hiyo Shetani akapewa jina la **Sheykhul Najdy**. Katika kitabu kiitwacho **Musamara** anasema **Muhyidin Arabi** kwamba wakati makureshi wana fanya ukarabati wa Kaba kila kiongozi wa kabila alitaka yeye ndie aliweke **Hajarul aswad** katika sehemu yake. Wakasema "Kesho asubuhi atakaekuja mwanzo tutamfanya ndie hakimu wetu. Yeye ndie ataamua nani atakaeliweka." Mtu wa mwanzo alietokeza akawa ni Mtume wa Allah sallallahu alayhi wasallam, wakati huo akiwa na umri wa miaka ishirini na tano. Wakasema "Huyu anaekuja ni muaminifu na maneno yake tutayafuata" Mtume akawaambia "Lete kilemba na jiwe liwekeni juu yake. Kisha kila mtu akamate ncha na mulipeleke pamoja hadi hapo linapotaka kuwekwa" Kisha kwa mikono yake mitukufu akalinyanyua jiwe kutoka juu ya kilemba na kuliweka katika sehemu yake kwenye kaba. Hapo shetani akajitokeza tena kama shekhe wa Najdi na akamwambia "Na jiwe hili lichukue uliweke pembeni yake ili liweze kulisaidia hilo" Lengo lake lilikuwa ni kwamba hilo jiwe kongwe baadae litenguke na kulifanya Hajaril Aswad nalo lipanguke kisha watu waseme kuwa rasulullahi sallalahu alayhi wasallam ana mkosi. Mtume wa Allah alilifahamu hili na akasema **"Audhu billahi mina shaytani rajym"**. Hapo hapo shetani alikimbia na kutoweka. Kutokana na maandishi haya ya Muhyidin

Arabi, shetani akapata umaarufu dunia nzima kuwa ni shekhe wa Najdi na hili likawaudhi sana na ndio sababu wakawa hawampendi walii huyu mkubwa. Wamefika hata kumuita kafiri. Hapa inafahamika kuwa wasio na madhehebu Ustadh wao na mwanzilishi wao ni shetani. Ndio maana wakawa wanazivunja sehemu tukufu, tunu zilizobaki kutoka kwa mtume. Wanadai kwamba sehemu hizi zitawafanya watu wawe washirikina. Lau kama kuomba dua katika maeneo matukufu ni shirki, basi Mtume wa Allah asingetuamrisha twende Hija. Mtume “swallalahu alayhi wasallam” asingelibusu hajaril aswad wakati wa kufanya twawafu. Dua zisingeombwa huko Arafa na Mina. Mina kusingerembewa mawe na pasingeendwa mbio baina ya Safaa na Marwa. Maeneo haya matukufu yasingeadhimishwa kama hivyo.

Wakati Ansari wamejikusanya katika sehemu yao alipokuja Raisi wao Sa’ad bin Muadh mtume aliwaambia **“msimamieni raisi wenu”.** Amri hii ni kwa ajili ya kumuadhimisha Sa’ad. Si sahihi kusema kuwa Sa’ad alikuwa ni mgonjwa na amri hii ilitolewa kwa ajili ya kumshusha juu ya mnyama. Laiti kama ingekuwa ni kwa ajili ya kumshusha juu ya mnyama basi angeambiwa mtu mmoja au wawili tu. Na ingeambiwa “Kwa ajili ya Sa’ad” na pasingekuwa na haja kuambiwa “kwa ajili ya raisi wenu”.

Abdulla ibn Omar radhiyallahu anhu alikuwa anapotoka Madina kwenda Makka kwa ajili ya hijja basi akisimama maeneo matukufu yaliyo njiani, maeneo aliyokaa mtume akisimama na kusali na kuomba dua. Akitabaruku kwa maeneo hayo. Alikuwa akiweka mikono yake kwenye minbar ya mtume kisha akipangusia uso wake. Imam Ahmad Bin Hanbal akitabaruk kwa kuibusu Hujrat saada na Minbar. Wanasema kwamba wao ni Hanbal lakini aliyoyafanya imam wa madhehebu hayo wanasema ni shirki. Inaonesha kusema kwao kuwa ni Hanbal ni udanganyifu. Imam Ahmad bin Hanbal akichukua shati la Imam Shafi akiliroweka na kunywa maji yake, akitabaruk kwa shati hiyo. Khalid bin Zaid Abu Ayubul Ansari radhiyallahu anhu alikwenda kwenye kaburi la mtume akawa anapangusa uso wake. Wakati alipotokea mtu mmoja na kutaka kumnyanyua akamwambia “Niachie. Mimi sikuja hapa kwa ajili ya jiwe na dongo. Mimi nimekuja hapa kwa ajili ya Mtume wa Allah“.

Masahaba wa mtume wakarim wakitabaruk kwa vitu vya mtume. Wakitabaruk kwa maji yake ya udhu na kwa jasho lake. Walikuwa wakitabaruk kwa shati lake, fimbo yake, upanga wake, viatu vyake, bilauri yake, pete yake na kila kitu chake alichokitumia. Mama wa waislam Ummu salama radhiyallahu anha alikuwa na unywele kutoka

katika ndevu za Mtume wa Allah “swallallahu alayhi wasallam”. Akija mgonjwa alikuwa akiuroweka kwenye maji, kisha akiutoa na akimpa mgonjwa hayo maji anywe. Wakiweka maji ndani ya bilauri yake yenye baraka na kunywa maji kwa ajili ya kupata shifaa.

Katika kaburi la Imam Bukhari pakinukia harufu ya miski. Watu wakichukua dongo lake kwa ajili ya kutabaruk. Hakuna hata ulamaa au mufti mmoja alielikataza hili. Wanazuoni wa hadithi na maulamaa wa fik‘h wameyaruhusu haya. Tarjama ya **Usulul arbaa** imekamilika hapa.

[Katika zama za As-habil kiram na Tabiin, hata baada ya miaka elfu kulikuwa na mawalii na watu wema wengi. Watu wakiwatembelea kutaka baraka na dua. Ilikuwa hakuna ulazima wa kutaka wasila kwa makaburi na vitu visivyo na uhai. Kufanyika mambo haya kwa uchache sana wakati huo, haioneshi kwamba hayakuwa yanajuzu. Lau kama yangekuwa hayajuzu basi yangekuwa miongoni mwa yaliyokatazwa. Hakuna Ulamaa aliyeyakataza. Zama za mwisho zilipokaribia, alama za ukafiri na bid’a ziliongezeka. Maadui wa kiislam waliwadaganya vijana wa kiislam kwa kujifanya ni wanasayansi na viongozi wa dini. Hawa huitwa **Wazandik**. Wale waliodanganya na wanasayansi bandia huitwa washupavu wa kisayansi na wale waliodanganywa na viongozi wa dini bandia huitwa **washupavu wa dini**. Kutokuwa na dini, Kuritadi na kufuata hawaya ya nafsi, haya yote yalikuwa na faida kwa viongozi madikteta kwa hivyo **waliyapalilia**. Maulamaa na mawalii rahimahumullah walipungua na ikafika zama hawapatikani kabisa. Uhitaji wa kutaka baraka kwenye makaburi ya mawalii na vitu vyao ukajitokeza. Kama ilivyo ibada nyengine na mambo mengine, hili pia likachanganywa na baadhi ya matendo ambayo ni haramu. Katika hali kama hii wanazuoni wa kiislam wamekubaliana kwa kauli moja kuwa haiwezekani kulikataza jambo ambalo ni sheria, ila kinachotakiwa ni kuzisafisha na kuziondoa hizo bid’a zilizochanganyika. Maneno hayo ya wanazuoni yameandikwa katika kitabu kiitwacho **Aduraru Saniya fi raddi alal wahabiyya**. Mwenye kukisoma kitabu hiki hatobakiwa na wasi wasi wowote. Kitabu hiki kilichapishwa mwaka 1319 na mwaka 1347 huko Misri na katika mwaka 1395 (1975 m.) kilichapishwa Istanbul kwa ofset. Mateso na dhulma walizozifanya wahabi kwa watu wa Hijazi yameandikwa kwa kirefu mwishoni mwa kitabu kiitwacho **Kiama na Akhera.** Waislam huweka jiwe katika kaburi na kuandika jina la maiti. Wanaokuja kuzuru humpigia Fatiha na kumuombea dua yule ambae jina lake limeandikwa kwenye hilo jiwe.

Pia hutembelea makaburi ya mawalii na kutaka awatakie dua na shufaa kupitia roho yake.]